# Prairieblummen.



ENG SAMMLONK FU LIDDER A GEDICHTER

an onserer lëtzebûrgerdeitscher sprôch.

ALS UNHANK E GLOSSAR FUN DE GEBRAUCHTE WIRDER.



„Muttersprache, Mutterlaut!
Wie so wonnesam, so traut!
Erstes Wort, das mir erschallet,
Süßes, erstes Liebeswort,
Erster Ton, den ich gelallet,
Klingest ewig in mir fort.

**Max von Schenkendorf.**



ERAUSGIN FUM NS. GONNER.



*DUBUQUE, IOWA.*
Drock fun der „LUXEMBURGER GAZETTE."
1883.



Hu mer êmôl, êmôl némmen
An der broscht èch tróscht erwâch,
Konnten êmôl fró èch stémmen
An dem drëwen onggléeksdâch,

Fîr onst denken, fîr onst strèwen
Hu mer dann de reichste lón,
Well êr frêt tënt an onst lèwen
Wë e goldne leiertón.

Nôm M. Lentz.



# FIRWURT.

Amérika nennen se d'lant fum allmechtegen dollar; mer glêft an Erópa, datt d'leit hei u neischt ânescht denke gëwen, als wë un d' dollaren an un d'centen. Datt dât èwel nét grât esó as, duorfèr liwere mer hei de beweis matt onse „Prairieblummen", enger sammlonk létzebûrgerdeitscher gedîchter. Dë eng guowen zwâr schon an engem klenge bichelchen,*) dât mer eraus hu gin, publicëert, âner wôren an der „Luxemburger Gazette" ofgedréckt, mâ de mêscht sén nach nét am drock gewèscht, an am Létzebûrgerlant sén der îwerhâpt wënech derfu bekannt. Fîr se dô ânzefëren hu mir dë sammlonk hei gemâcht. Der fannt gutt sâchen am bichelchen, a méttelmëszeger. D' blummen sén nét all gleich schën. Muoneches ként èch nei fîr, dô as kên zweiwel drun, mâ wann d' neit schën as, huot mer ét fill lëwer.

Dîr wêrt èch fleicht wonnern, datt ons sprôch nét ganz esó as, ewë s'an der stât Létzebûrch geschwât gét; natîrlech: Beckesh Klôs as e miseler, den Nau en tétinger, a mîr selwer e pâfendaller, an am Pâfendall schwetzen se jô dach nét më ewë an der stât. Mâ létzebûrgerdeitsch as ét, ganz, nét hallef an hallef mat welsch geméscht.

De glossar enthellt d' explication fun de wîrder an neihódeitscher sprôch an as eppes më weitlêfech, ewë dât soss gebreichlech. Mîr hun och d' participium praeteritum fu fille onrégelmëszegen zeitwîrdern opgeholl. Fîr de philolog as dên dêl dach eng hâptsâch.

---

*) Onserer lidder a gedîchter on onserer létzebûrgerdeitscher sprôch. Dubuque 1879.

## E PUOR WURT IWER D' ORTHOGRAPHIE.

Et wêrt wuol nótwendech sén e puor wûrt îwer d' orthographie ze sôen, dë mer hei an désem buch gebraucht hun. Mîr sén den ausgezêchnete régele gefollecht, dë dê, leider Gottes, ze frë gestuorwenen P. Klein a sénger musterhafter arbécht: "*Die Sprache der Luxemburger*" nidder-geluocht huot. Matt follkommenem recht sêt de Klein s. 74: "*Wir schreiben richtig, nicht weil einer oder einige es so festgesetzt haben, sondern weil die Sprache es so erfordert.*" A Kleins orthographie as rîchtech, well se nét wéllkîrlech as, sondern op de lautgesetzen fun der deitscher sprôch berót, an dôbei as se sëer lîcht an nét complicëert.

Mîr sén dem fêlerhaften neideitsche gebrauch nét gefollecht d' substantiven (êgennuomen ausgehâlen) grósz ze schreiwen.

Grósz buchstâwen sén nét accentuërt, well mer dë typen hei nét krëe konnten.

Fîr de lèser et lîchter ze mâen, gi' mer en ettlech régeln îwer d' orthographie, dë mer gebraucht hun.

## VOCALEN.

D' létzebûrgerdeitsch, wë et haut am Létzebûrgerlant geschwât gét, zerfellt a fëer montârten: D'Uolzécht-, d'Sauer-, d'Musel- an d'Eslécker montârt. Dât bichelchen hei as an der montârt, wë se un der Uolzécht geschwât gét, geschriwen. Dë montârt huot kûrz oder geschèrft vocalen: a, e, é, i, o an u; lânger, d. h. lâng gezûener, â, é, ê, î, ô an û, an zesummegesâter, alsó lânger, ë, au, ei, uo. Y gét némmen a frème wîrder gebraucht.

Am neihódeitschen as et eng régel, dasz ferun duobelen oder zesummegesâte consonanten e k û r z e n, a ferun ênfâche consonanten e l â n g e vocal stêt. Dë régel gélt nét ganz bei ons.

Kûrz vocale stin: 1.) f'run duoble consonanten: schmatt, hell, hétt, dill, boll, pull;

2.) f'run zesummengesâte consonanten, dach sén zesummesetzongen matt r ausgehâlen: fratz, recht, hélzen, geschilz, botz, hutzel.

Lâng vocale stin: 1.) f'run ênfâche consonanten: âl, hêl, gèr, tîr (Thürme), jôr, tûr;

2.) f'run zesummegesâte consonanten, dach sén zesummesetzongen matt l, m, n, ausgehâlen: âscht, gèrtner, blêch, (Bleiche,) tîrkeln, stôts, ûcht.

3.) um enn fun enger wûrzel: hâ, wê, sê, blô, bû, rë, bau, rei.

---

# AUSSPROCH.

A, a, hell a kurz ewë am neihódeitschen: backen, baden, schmatt, schlamm, fanger.

A, a, hell a nôtënent ewë am neihódeitschen: Land, Wald, damp, kant, pant, gestallt.

A, matt dem circumflex, â, lâng a gezuen ewë: fahren, bar(haupt), âl, grâf, sât, gâpsen, spâszen.

E, e, hell, kûrz a schârf ewë am neihódeitschen: recht, hell, keller, heck, bett, recht. Désen e as umlant fun a & â: danz, denz; kranz, krenz; lant, lenner; âpel, eppel; nâsz, netzt.

E, matt dem acutus, é, kurz, mâ nét hell, notënent prénz, bréll, hént, zénter, klénken; ersetzt ons mêschtens den neihódeitschen i.

E, matt dem gravis, è, lâng, matt engem lîchten i fîrdrun: lèwen, dèrfer, mèl, zèlen; as umlaut fun â an uo: schârf, schèrft; bârt, bèrt; puor, pèrchen; stêt neihódeitsch fîr e, sêlener i, hèn, wèn, ihn, wen.

E, matt dem circumflex, ê, lâng gezûen, mâ nét hell: wêsz, fêlen, hêlen, wê, hê; ersetzt z. d. den neihódeitschen ei, eu, äu: Heil, hêl, Heu, hê, bäumen, bêmen.

E, matt dem circumflex, ê, lâng gezûen an hell an der ausprôch ewë a: Pferd, lehrt, pêrt, zêr, fêrten.

E, matt dem tréma, ë, lâng gezûen an nom e klénkt en i nô: dëf, drëf, wë, Trëer, fëeren. Desen e as den umlaut fun ó & ô: bón, bënchen; krón, krënchen; krôm, krëmer; stôt, stët; en ersetzt am neihódeitschen ä an eh: Schläge, schlë; Thräne, trën; Reh, rë; weh, wë.

E, e, ongbetónt, óne accent, well a fir- a nôsilben an a partikeln keng betónonk nótwendech as, d' aussprôch gét séch fum selwen; dach fêlen och ausnâmen nét.

I, i, kûrz an hell ewë am neihódeitschen: Licht, bricht, billen, fill, bidden, schilzen. Désen i as am neihódeitschen ie an ü: riechen, richen; Ziegel, zill; Bücher, bicher; Lügener, ligener.

I, matt dem circumflex, î, lâng an hell ewë am neihódeitschen: Fiebel, Liebe, rîcht, spîren, îrz, gîcht.

O, o, kûrz an hell ewë a: Sonne, fort, brocken, honn, boll, joffer, scholt.

O, matt dem circumflex, ô, lâng an hell ewë a: Lohn, Oberst, jômer, hôer, môlen, grô, dô.

O, matt dem acutus, ó, lâng matt nôtënendem u: ró, próf, zó, rós, nót, dót. Désen ó stêt fir neihódeitsch oh an och fir u: móer, Mohr; óer, Ohr; schól, Schule.

U, u, kûrz an hell ewë an: Durst, Luft, frumm, hunnech, juppelen.

U, matt dem circumflex, û, lâng ewë a: Spur, Muhme, tûr, spûr, ûcht, fûsz, bûrch.

D' aussprôch fun uo, au, ei, as ewë am neihódeitschen. Uo, stêt émmer ferun cht & s, dann och ferun r: ruocht, uocht; wuos, nuos; puor, duor. Ei, ei as den umlaut fun au: haus, heiser; maus, meis.

## CONSONANTEN.

All consonanten kénne ferduobelt gin, esóguor ch & sz, dë schon aus zwê buchstâwe bestin, dach gin se nét duobel geschriwen. Am laut selwer gét w, h & j kêmôl ferduobelt.

Fir k k an z z gét ewë am guttdeitschen ck & tz gebraucht.

Um enn fun engem wûrt stêt kêmôl b, d, g (ng ausgehâlen), mâ émmer p, t, k, ch, an och nét w oder ww, sondern f & ff.

H gét némmen um ufank fum laut gebraucht, nét an der métt oder um enn; h gét och nét gebraucht fir e vokal ze ferlengern, am laut ze zëen.

J stêt nét um enn fum laut.

Fir v an x gét f an chs geschriwen.

G, wó et ausgesprach gét ewe j, matt engem stréch drîwer ze schreiwen hu mer nét nëdech font; d' franzósen din et och nét, an et sin mêschtendêls fransësch wîrder, bei dênen et firként.

c, q, v & x komme némmen bei frème wìrder fìr.

Gi më wîrder zesumme gezûen, inclinëert, ka'mer s' och an engem wûrt schreiwen : hudder ? habt ihr ? sidder ? seid ihr ? dattse, mattenên, daß sie, mit einander, oder hu'der, ka'mer, si'der.

D' ausstószen fu buchstâwe gét durch ' bezêchent ; mâ wó de sénn nét leit, bleift den ' ewech.

De nôklank, d' nôtënen fun m, n, l as nét extra bemèrkt gin, et as nét nótwendech, an et geschitt och nét am neihódeitschen.

D' trennongszêchen ( - ) gebrauche mer némmen, wó d' deitlechkêt ét ferlângt : meis-chen (f. maus).

Mîr hu blósz e puor régele gin, et gëf ze weit fëeren fìr der më mattzedêlen. *P. Klein, "Die Sprache der Luxemburger", bei V. Brueck,* 1855, gét weider auskonft.

DUBUQUE, em Oschteren 1883.

**Ns. Gonner.**



# ONS STREISZCHEN.



Mîr hun èch eng streiszchen, dîr lansleit gepléckt,
Eng streiszchen fu blummen, dë schënst, dë mer font ;
Zwâr as et kê grapp foll, mâ d' streiszchen as bont,
A weit îwer d' wâszer hu mîr se geschéckt.

Wó zwéschen dem fèlzegebîrch an der së
Fill dausente jôren de büffel gehaust,
D' indianer gejêt, an d' gewesser gebraust,
Sén d' blumme geschoss a gewuos bis an d' blë.

Dë eng, dë sé frèm éch fu fârf a fu blât,
Natîrlech se kommen aus frèmechem lant,
Dë âner, dë sén èch fleicht besser bekannt,
Sî hun hîr ferwanten dôhêm bei der stât.

Bekuckt der ons blummen an drët en de strausz,
Da fander datt rót se, a weisz se, a blô,
An datt der matt streifen a stèren och dô,
Se lîchten esó lûszech am streiszchen eraus.

Mîr schenken èch d' blummen fun hèrzen a gèr,
Gesidder mer hun èch nach lâng nét fergèst ;
Hu nét matt dem mòsz, dât dîr huot, gemèst.
Mengt jô nét, datt hei nach eng wélteness wêr.

A wann èch dë streiszchen hei sénnerlech guot,
Da kridder dêr blummen fleicht spëder nach më,
Mîr plécken se, schécken se weit îwer d' së,
Hu' dîr êr plésëer, hu mîr ons gehuot.

Ns. Gonner.

# E SONETT

un de N. Gonner an un den N. E. Becker.

'Só lôszt ons hei ferênecht och erkennen
De wèrt fum klengen hêmechslant,
Als freihêtskanner gi mer allenennen
Ons lëft am litt zóm énnerpant.

Wë weit mer an der welt ons émmer trennen,
Ons hèrzer bénnt e stârke bant,
D' erénn'ronk fun dohêm kann d' frèmt nét blennen,
Ons bleift de freihêtsgêscht entbrannt.

Ons hêmechssprôch och an der frèmt z'erhêwen
Sèf ons e nationalgebott,
An d' henn gi mîr ons gèr als frénn zum strêwen.

Trei Létzebûrch an onsem Gott
Gi mîr als hêmechtskanner fró dûrch d' lèwen,
'T as jidderên e patriott.



# E STURM UM MER.

Blós himmel a wâszer 'só weit
Mer geseit,
Em d' schéff ét rennt, ét rauscht, ét zët,
Et hault, ét scheimt, ét stîrmt, ét schlët,
A bèrchhëch wâlen ém ét jôen,
Drîwerschlôen.
D' schéff schwenkt,
Et senkt,
Et hèft,
Et strèft.

Dûrch d' nuocht an dûrch d' wolken op d' mèr
Blénkt nét e stèr;
Wë muonech â esó batter trënt,
Kê fróe bléck wénkt him entgënt,
A ronderém e kreisch'n, e klôen,
E ferzôen.
D' schéff schwenkt,
Et senkt,
Et hèft,
Et strèft.

De stûrmwant heilt, an e rauscht,
An en dauscht,
A mîr erhèwen d' âen an d' hèrz,
Mer bèden, bléeken himmelwèrz :
Du wêrs, o Hêrr, ons dach beistôen
Dë mer klôen.
D' schéff schwenkt,
Et senkt,
Et hèft,
Et strèft.

Mîr wôren am wâlegerôs
Nét ferlôsz.
Dèn ons bewâcht, dèn ons beglêt,
Huot dûrch d' gefôr onst schéff gelêt,
Trotz bëser së, trotz stûrm a want
Bis un d' lant.
Gott lenkt,
Mer denkt,
A lèft,
A strèft.

# ESO AS DAT.

Fort fun dôhêm, se mer gezun,
A matt dem wën'ge wât mer hât,
Dô fóng mer hei ze schaffen un,
An d' ârbecht wénnt, esó as dât.
Lâ, lâ, eli, elâ,
Du schënt Amérika !

Amérika as d' hêmecht nun,
Wó mîr onst pletzchen ons besât,
An d' brèderhaus erbaut ons hun,
Dô se mer wuol, esó as dât.
Lâ lâ etc.

Mîr fârmer schaffen a mîr dun,
Dûrch ons gét d' lant all opgemât,
As f'run der achst de bésch geflun,
Da gét geplót, esó as dât.
Lâ, lâ, etc.

A krënt den hunn, hop an derfun,
'T gét alles dann ant wêr gesât,
An d' ârbecht gêt matt frêt ferun
Bis owens spët, esó as dât.
Lâ, lâ.

Et gét nach gèr um glâs gesun,
A fun der Musel d' schënst geschwât,
Mer schlët an d' ceiderfâsz[1] de krunn,
An drénkt séch sât, esó as dât.
Lâ, lâ.

Hei as kê bauer îweldrun,
Wât hèn nét huot, as an der stât,
Nô etlech jô'r se gélde sû'n
Op d' seit gemât, esó as dât.
Lâ, lâ.

---

1) Ceider, eppelfîz.

## HEM! EREM HEM!

Am klenge Létzebûrgerlant
Stêt hêmlech zwéschen âle bêm
E klînzecht haus, wó éch als kant
'Só fró a glécklech wôr dohêm.
Wó éch ém papp a mamm gespîlt
A lëwe, schëne kannerdrêm;
Dem kann, dêm bleift d' erénn'ronksbîlt
Jêt zeit ons och fort fun dohêm.

Wêr éch am dall, emkrenzt fum bésch,
Ech wîr a méngem paradeis,
Wó aus dem dâ eng blimche frésch
Erblët, dë rót, dë blô, dë weisz.
Ech pléckt se of, éch sangen dët
Mam fîlchen op dem blummereis,
Dem lant, dêm d' hèrz an d' lëft zóschlët,
Dem Létzebûrgerlant zum preis.

Onst hèrz zum lant, ons hêmechtslëft
Mìr an der frèmt erëscht ferstin,
An am ferlângen duor ferdëft
Nach méng gedanke sin a gin.
An d' hêmechslant, op wê a pât,
A ménger trën éch ét gesinn,
Matt wìs a bésch, an duorf a stât,
O nô dem lant wéll éch 'rém hin.

Wë papp a mamm gestuorwe wôr'n,
Wôr éch en âr'm ferlôszene jong,
Ech góng an d' welt, nô fille jôr'n
Dreift méch nun hêm d' erénnerong.
Musz hêm, erém hêm, an dât geschwénn,
Fun dô éch 'wë gedrîwe góng,
Wéll hêm, erém hêm, zó âle frénn,
Op d' eltregrâf, wó jonk éch stóng.

T hellt neischt më an der frèmt méch zréck ;
Hêm, erém hêm, erém îwer d' mèr
Zó méngem lant, zó méngem gléck,
Dât as mein ênzege begèr !—
Hun éch um eltregrâf gekrascht,
Méng frénn gesinn, dë nach dohèr
Am dall, am heis-chen hun éch rascht,
Ech stèrwen dann fun hèrze gèr.



# LOSCHT FER ZE RESEN.

Mir rêsen dûrch d' lèwen a sin;
Fir d' ëwechkêt hei op der rês ;
'T gi' schlecht a gutt wêen dohin,
Mâ jidderê gêt sénges wês.
Rêst émmerzó,
Rèst émmer fró,
An óne ró
Der ëwechkêt zó.

Wë d' hèrz émmer weiderfort schlët,
'Só schlët och dûrch stonnen d' secont,
'Wë dêg'lech d' èrtklatz séch drët,
Danzt jêrlech ém d' sonn se hîr ront.
Rêst émmerzó, etc.

Mîr trèden op spâsz an op èrscht,
D' zeit jèt ons dûrch loscht an dûrch lêt,
Dûrch frëjôr, dûrch summer zum hèrscht,
Bis d' lèwe mam wanter fergêt.
Rêst émmerzó etc.

All gi' mer mam schicksal am schréck,
Mîr wésse wóhèr nét, wóhin,
Mécht d' rêsgelt och muoncher ê fléck,
Mat wënegem kénnt mer dohin.
Rêst émmerzó etc.

Wë d' wolken douowe fortzë'n,
Gedrîwe fum stîrmende want,
Wann d' fillercher léschtech fortflë'n,
Hîr rês, dë gêt an d' frèmt lant.
Rêst émmerzó etc.

A wât mer och hei ka gesinn,
Wéllt weiderfort, weider matt eil,
Eng kommen, dë âner dë gin,
'T as nîrgens hei nîrgens dô weil.
Rêst émmerzó etc.

Méch zóg ét an d' frèmt matt gewalt,
De rêsstâf hê góf èch geholl,
Ech rêsen dûrch d' welt óne halt,
Well émmer mer rêsen jô soll.
Rêst émmerzó etc.

Fill lenner, dë rêsen éch dûrch,
Sé weit fun dohêm, a scho lâng,
Méng hêmecht, lëft Létzebûrch,
Ech sén dach ze weit fun der gâng.
Ként den abléck
Zum ëschte schréck
An d' hêmecht zréck,
Da blët mer mei gléck.

Mer rêst jô fer d' gléck séch z' erjô'n
Dûrch wîsen, dûrch steng, dë am rê,
Dach wë ét och émmer mâch gô'n,
Fer hêm erém sicht mer de wê.
Nên, nîrgentwó
Huot mer da rô,
Der hêmecht fró
Dêr rêse mer zó.

# D' FERLOSZENT KANT.

Fum dëwe schlôf sén éch erwâch',
Kê schënen drâm huot méch begléckt.
A nun erschéngt de neien dâch,
Dê méch matt neie suorgen dréckt.
Mei gudde papp, du bas lâng dót,
Dein âremt kant lèft an der nót.

Wë fró de jonge fîlche séngt,
Dê séch um róseneschtche wët,
Séng mamm, dë him séng nârong bréngt,
Sî as ét, dë séng suorgen drët.
Mei gudde papp etc.



Ech âremt kant si suorgefoll,
Ech si ferlôsz, si ganz eleng,
Méng mamm, dë méch dach lëwe soll,
Huot méch ferlôsz.—O, éch hu keng.
Mei gudde papp etc.

Wann éch och 'wë de fîlche wèr,
Gëf éch kê lêt, keng suorch ferstôn,
Dach ganz ferlôsz gin éch dohèr
De frème leit méng nót ze klôn.
Mei gudde papp etc.

Wë képt éch fró a frêdech sin,
Mâ méch dréckt émmer kreiz a lêt ;
A wann éch d' kanner fró gesinn,
Dât as ét, wât méch kreischen dêt.
Mei gudde papp etc.

'T as nuocht a jidde fîlche schlëft,
Seng mamm wèrmt hên am wârmen ascht,
Keng suorch huot him den dâch gedrëft,
Wó éch geklôt, dên éch dûrchkrascht.
Mei gudde papp etc.

Nach stin éch op der kâler strôsz.
'T as kên, dê mîr en opdâch gét ;
De schmèrze sén éch îwerlôsz,
O Gott ! ferlôsz du méch dach nét.
Mei gudde papp etc.

Ech sén 'só hongrech, kâl a mitt,
Méng hêmecht huot méch nét erkant,
O dîr, dë all 'só glécklech sitt,
Dîr denkt nét un dât èremst kant.
Mei gudde papp etc.

Mei papp, dê schlëft am grâf elei,
Ech kreische, bèden haut nach drop,
O Gott, dach ménger mamm ferzei,
A bei mei papp huol méch dann op.
Hei lëszt méng mamm méch an der nót,
Hei fént se fleicht hirt kéntchen dót.

# WEN AS UOCHTONK WERT ?

Dêm séng henn am dâch nét ró'n,
Dên nô recht a wórecht strêft,
Dê fu séngem ârbechslón,
Nét fum schwêsz fun ân're lèft ;
Wèn de stolz gemeng feruocht,
Dê kê falsche nuom begèrt,
Nét nô glanz a reichtom truocht,
Dése mann as uochtonk wèrt.

Dê gedéllech spott erdrët,
Stéts besuorgt as fir sei stôt,
Kengem ménschen séch entzët,
Kêmôl klôt a nét ferzôt,
Nét zó sclechte séch gesellt,
Jiddem gét, wât him gebîrt,
Dê sei wûrt bestennech hellt,
Dése mann as uochtonk wèrt.

Dê fir d' freihêt d' lèwe gét,
Dê fir d' gettlech wórecht streitt,
Dên am gléck am onggléck nét
Angscht an îwermutt geheitt.
As gedôn sei lèwenslâf
Foller më op déser èrt,
Bèt e muoncher op dem grâf.
'Well séng ró as uochtonk wèrt.

# ZEFRIDDENHET FUM LETZEBURGER AN AMERIKA.

Wa méng â'n ermidden,
D' ârbecht as geschitt,
Sén éch wuol zefridden,
Sange fró mei litt.
Wât méng henn ferdéngen,
Lângt fîr ons dohêm,
Brauch nét më ze bréngen,
'T as genuch matt dêm.

O wë gère róen
Ech bei ménge frénn,
Hu gemittlech fróen
A gemutte sénn.
Dô wêsz dach ejidder
Aus der hêmecht neis,
A mer sangen d' lidder
Op ons hêmechsweis.

'T bleift mer neischt ze wénschen,
'T plôt mer neischt de gêscht,
D' golt ferblénnt de ménschen,
D' golt as fillen d' mêscht.
Onzefridde strèwen
S' émmer nach nô më ;
Mâ zefridde lèwen,
Glécklech éch, a wë.

Wann séch d' lidder senken
Dëf op d' â'n erôf,
G' sin éch d' stère wénken
Dûrch den drâm erôf.
An éch folge gèren,
Duor wó d' stère sin,
Ech kann aus de stèren
D' hèmecht da gesinn.

Se mer och geschidden,
'T as fer ëwech nét,
Schêden din heinidden
Mîr bei schréck an trétt.
Gott wéll ons behidden,
Wuor ons d' lëwe lêt,
Well mer sén zefridden
Bis an d' ëwechkêt.

# DE BERCHMANN.

De bèrchleit fu Rémléngen an Esch zóerkannt.

Op d' weis : *"Auf ihr Brueder, laszt uns wallen !*

Wa fum dall doîwer d' koppen,
D' nuocht fer'm dâch 'só schnell entweicht,
Hêmlech d' stère séch ferstoppen,
Wó de sonnestrâl hîstreicht,
Gêt e lemperchesgefonkel
Luos de bèrechpètchen hin
Zó de fèlzen, nô dem donkel
Fun den dëwe galleri'n.

'T as de bèrchmann, dê musz schêden,
Kaum nach, dasz der dâch erschéngt ;
Frésche mutt a stèrkt beglêden
Hèn dohin, dê frêdech séngt :
'T gêt neischt îwer d' bèrchmannslèwen,
'T as wuol hârt, mâ 't stèreckt d' hèrz,
Matt zefriddenhêt zum strèwen
Brèchen sî dât schwëert èrz.

Wéllkomm bas de klôre muorgen,
Hells dem bèrchmann du nach wuol
Drëwes dëf fer haut ferbuorgen,
Sëf éch méngem Gott emfól.
Muonech onsrer komerôten,
Dë nach muorgens hoffnonksfoll
Séch nach an de bèrech wôten,
Hu mer dót eraus geholl.

Greilech fèlzen hèn émnuochten,
D' lempche wë e stèr em schéngt,
D' ûorch gefôr belauert d' truochten,
Fìr datt hèn séch fill ferdéngt.
Hëert 'n an de fèlze buoren,
Domp de knall an dëwe geng !
Kuckt e fró dem dâch zófuoren
Matt gewon'nen eisesteng.

Gott well bèrchmann déch behidden,
Agefuor a bèrchmanns nuocht,
Wann déng fleiszech henn ermidden,
Sëf eng róech nuocht dîr bruocht !
Kéns du dann erof fum bèrech,
Sang du hell dein allerbescht :
Bèrchsmannsgléck a krâft begèr éch,
Bis méng lempche mîr ferlescht.



# LIDDER A GEDICHTER

fum

M. E. Becher.

# STE FEST MEI JONG!

Stë fest mei jong! wann d' falschhêt déch
Och nidderdréckt matt hâsz a neit;
Wât recht a wóer, sicherlech,
Et ként 'rém uowen matt der zeit.

Stë fest mei jong! wann d' fürchtbar stîrm
Der sauszen îwer hèrz a kapp;
Zertrêt den zweiwel 'wë d' gewîrm.
Soss kritt de schwârzen déch mam schlapp.

Stë fest mei jong! dât as de mann,
Dên ongbekémmert dêt, wât recht;
Dê frei an d' â ê kucke kann,
Dên zêlt gewéss nét bei de schlecht.

Stë fest mei jong! dei sëlenhêl,
Et musz der îwer alles gôn,
Dei glâf, dê së der kêmôl fêl,
Wât och de âner mège sôn.

# BAUERELIDDCHEN.

De beschte mann am ganze lant,
Dê fént mer an dem baurestant;
Hèn zët jô d' brót fìr alle welt
Matt saurem schwêsz a séngem felt;
Erhéngere miszt der alleguor,
Wîr nét de bauer matt der schuor.

Fu muorges frë bis owens spitt,
An dack bis dasz der stère g' sitt,
Hellt séch de bauer op dem felt,
Dach dét en 't nét eleng fer d' gelt.
Hè schâft èch gèren d' dêgelech brót
A schîrmt èch gèr fìr hongersnót.

De pló, dên as dem bauer d' schélt,
Dât hè recht gère fìr séch hélt,
An d' sëszel huot en als e schwèrt,
A gutt geschlaff as dë fill wèrt,
An hê a grumm, a wês a kuor
Lêt hèn op d' récker matt er duor.

De bauer as dermêscht geplôt,
Bâl matt dem pló, bâl matt der sôt,
Da matt dem hê, da matt dem wês,
An all séng ârbecht kascht e schwêsz.
Fer brót ze zë'n fer jidderén
As hê bâl émmer op de bên.

# GELT! GELT! GELT!

A jiddem stant op grósz op kleng,
Bei jiddem fént mer plôen;
A frô' der ên, 'wë hên ét dreift,
Da fenkt en un ze klôen.

Ferdéngt de schreiner och nach gelt,
D' gescheft as em zewidder:
D' geschîr as deier, d' buorten och,
De lón as fill ze nidder.

De schneider klôt, et gêt nét recht
D' gescheft matt nôl a schëer;
Beim schóster as ét grât esó,
Sei gelt rennt fill ze sëer.

Den zeidongsschreiwer rifft nô gelt,
'Well d' greenbacks[1] lânzem kommen,
A soll de banquier gelt ausgin,
Da fenkt en un ze brommen.

De schmatt, dè klappt fu muorgens frë,
Ferbrennt derbei séng kuolen,
Ferkêft séng wôn, an da kê gelt,
Wë d' eise nû bezuolen?

---

1) Greenbacks, engl., l. grinbæcks, amérikanescht popeiergelt.

De kâfmann schafft de gânzen dâch
Matt môszen a gewîchter,
An owens wann e rechnonk hellt,
Da mécht e lâng gesîchter.

Beim lërer spîlt de schmuolhans oft
Am haus de kichemêschter ;
Séng frâ, séng kanner kucken drân,
As wèren 't lèwech gêschter.

De wîrt, dê ként zefridde sin,
Dach klôt en, dasz en dauer ;
Mâ hèn drénkt selwer muonche patt,
E fèrcht e gëf em sauer.

A weist en èch sei buch emôl,
Da weist en èch séng suorgen,
Dô stin dë all a grószer zuol,
Dë émmer némme buorgen.

De bauer stêt nach nét der schlechst,
Zwâr musz e séch fill plôen ;
Sén d' sâchen deier, béllech d' frûcht,
Huot hên e recht ze klôen.

Hên as esó e méttelmann,
Mer dirft e bâl erhèwen,
A wann en och fill gelt nét huot,
Dann huot en dach ze lèwen.

Bâl jidderên, dat as de mót,
Wéllt séch fill gelt erspuoren,
Dach wên derbei zefridden as,
Dât hudder nét erfuoren.

# ZUR ERENNERONK.

Den âlen usidler an town[1] 12 & 13 zum neie jôer.

Erbei nun dîr jongen, 't as owent a wanter,
Dê klôr nét geseit më. dê komm matt der lanter,
Mer wéllen emôl plauderen fun âlécher zeit,
Dë drészech lâng jôer nun hanner ons leit.

Mer wéllen 't ferzèlen, wât mîr hun errongen,
Wât mîr ons geschâfen, wât mîr ons erzwongen,
Mer hâten nét fill, wë mer quómen an d' lant,
Dach kreften, dë hâte mer, fleisz a ferstant.

Mer hâte keng heiser, keng stell a keng scheier,
Derbei nach wôr d' fë an den észekascht deier,
Mer hâte keng bettstèt, keng still a kên désch,
An d' lant, dât mer kâft hu, wôr alles nach bésch.

Mer góngen un d' ârbecht ganz muddech a kreftech,
Beim hâen a brennen wôr alles bescheftech',
T' góf heiser gebaut an och fence[2] gemât,
Gezéchent zum nôper matt blessen e pât.

Wât hu mer geplôt ons matt ruoden a brennen,
Den damp an den âen, keng haut un den hennen.
'T góf sêle geklôt, ét hât jidderê loscht,
Erfêllt wôr matt hoffnonk em jidde séng broscht.

A wë mer en haus, an e stall an eng scheier,
'Môl hâten, a schólen, a kîrchen an âner gebeier,
A grompren a brót, an och flêsch op dem désch,
Wôr d' lêt ons fergëszt, an ons hoffnonk 'rém frésch.

---

[1] Township (ofgekîrzt town., l. taun.); e stéck lant 6 engl. meilen am fëreck.

[2] Fence, engl., zonk.

Dû krûte mer strôszen—wa schlecht s' óch nach wôren—
Fer d' frîchten an d' millen, an d' mèl hêm ze fuoren.
A blóf 'môl ên hâlen am suppeche mesch,
Dann hât en zum tróscht dach eng schlupp an der flesch.

Nun hu mer schë lenner, schën heiser a scheiern,
Fleicht gelt op der bank, a fleicht soss nach popeiern,
Mer hun îwerstâne fill trubel a lèt
An danken dem hêrrgott, datt haut ét gutt gêt.

Zwâr muonchen aus onserer métt as gestuorwen,
Fleicht hei an dô ên zó gront gâng, ferduorwen,
Dach gét haut fu jiddem, dë bei ons nach rèd,
Den dóden zur ró e Fatt'ronser gebêt.

# AM FREJOR.

Ewell fenkt d' grâs erém un ze "schëszen",
An d' bêm am bésch, dë "schlôen" aus,
An dô 'raus ként mer jô wuol schlëszen,
Et wôt kê ménsch séch aus dem haus.

Dach dât as ganz a guor ferkëert,
Fum fèrchte gét ét nét eng spûr ;
'Só bâl de wanter d' muocht ferlëert,
Frêt alles séch an der natûr.

Wât as um felt e léschtecht lèwen,
All fîlche peift a sénger frêt,
Dât musz dem ménsch jô d' hèrz erhêwen
Zó dêm, dên alle sêge strêt.

Et wéllt kê kant am haus më bleiwen,
Se wéllen all am sonneschein
Dobauszen séch hîr zeit ferdreiwen,
Se nennen d' stuff en deischtre schrein.

De grószpapp matt de sélwer hôer,
Dê sétzt séch och eraus an d' sonn,
En zêlt nun an de uochtzech jôer,
An dôan muonech schwëer stonn.

Et mécht him frêt, wann hèn dë kanner
An hîrer frêt em séch gescit ;
Et as gewéss och më dohanner,
En denkt un d' êge kannerzeit.

Wë hèn als kant erém gesprongen,
Dûrch wîs a felt, dûrch bésch an hêt,
Un d' liddercher, dë hè gesongen,
A matt komrâten séch gefrêt.

Denkt wë ét him a jongen dôen,
An dann och spêder as ergâng ;
Wë hè als mann séch huot misst plôen,
A wë sein hèrescht ugefâng.

'Wë an em spigelbîlt gescit en
Sei lèwenslâf dô fir den âen ;
O wên dë lëf, schë kannerzeiten,
Nach êmôl, denkt en, matt ként mân.

Dach wêsz en, dasz nô désem lèwen
E bessert fir de ménsch ugêt,
Wuornô as mir all solle strèwen,
Trotz allem kreiz an allem lêt.

Wë mîr nôm wanter d' frëjôr krëen,
Dât jonk an âlt fill frêt berêt,
'So wêrt och wuol ons alle blëen,
Nô désem lêwen d' sëlechkêt.

# ZWE BILLER.



I.

E jong matt âen hell a klôr,
Am âlter fu fleicht uochtzéng jôr,
Stêt an der dîr, dë schën emklët
Matt blumme foller hêrrlechkêt,
Em d' haus e gârt, e wîsegront,
A felt a béscher fârwech bont ;
Dê jong, dê wénscht séch émmerzó :
O këm éch fort, éch hu keng ró,
O ként éch dach d' ganz welt gesinn,
Wë sollt éch dann dach glécklech sin.

II.

En âle mann, dé fill gesinn,
Matt gróem kapp an drëwer minn,
Stêt an der stât, kuckt îwer d' mèr,
E quóm fu weide résen hêr ;
En as scho ront ém d' welt gewèscht,
Dach ênt bedrëft en nun am gêscht,
En denkt a wénscht séch émmerzó :
O kém éch hêm, dann hett éch ró,
Ként éch méng hêmecht nach gesinn,
Wë wéllt éch dann dach gléckleeh sin.



# WANTERLITT.



Op d' Weis : *"Droben stehet die Kapelle etc."*

O wât as ét e greiszlecht wèder,
A wë heilt de stûremwant,
Jêt de schnë, ant d' grâs ant d' blèder
Iwer d' hârt gefruore lant.

O wë peift en un den heiser,
Datt ét engem schudderech gét,
Bréeht fill bêm, an escht a reiser,
Wë en alles fìr séch jêt.

D' fulle sétzen kâl an traurech
An dem bésch op dódem reis,
Em se blëszt de nôrtwant schaurech,
Ronderém as schnë an eis.

D' kanner, dë betruochten d' blummen,
Dë de frascht um glâs gemâch',
Zëen séch fu kêlt zesummen :
Wât as dât e wëschten dâch !

Wë fill sétzen ém den uowen,
Spiren neischt fu stûrm a kêlt,
Danken èwel dêm dô uowen
Nét, dê mécht, datt neischt e fêlt.

Denken och nét un den ârmen,
Dên haut musz dobausze sin,
One gnôt an ónst erbârmen
Fìr de kanner brót ze gin.

Sicher wîr ét nach më traurech,
Wann dë hoffnonk nét besténg,
Dasz nôm wanter, kâl a schaurech,
D' frëjôr schën a méll uféng.

D' hoffnonk as ons chrésteleiden
Trósch zur zeit fu kreiz a lèt,
Nô der Kuorwoch matt de leiden
Folgen d' Oschtere matt der frêt.



# DEN ALEN A SENG PEIF.



Ech hun a frént, dèn as mer lëf,
Dên hun éch îwer alles gèr,
En huot méch kêmôl nach bedrëft,
Fer alles gëf éch hën nét hèr.

Et as mein âle peifekapp
Fu mâszelter, aus guddem holz,
En as ganz ronn ewë en dapp,
En as méng frêt, mei ganze stolz.

Gutt zigârn hun éch och alt wuol
Gefémmt a ménger jonger zeit,
'T as ânescht haut, wó eng ganz zuol
Fu lânge jôr derzwéschent leit.

Haut as neischt besser as méng peif,
An neischt wât mîr esó gefël,
Féllt gudde knaster hîre leif,
Brennt d' feier hîr bis dëf an d' sël.

Hun éch och eppes, wât méch dréckt,
A fêlt ét mîr u guddem rôt,
Wann d' gîcht mer all meng glidder zwéckt,
Da gét nôm peifekapp gefrôt.

Hè bréngt mer tróscht a jiddem lêt,
Matt frêden stèchen éch en un,
Well wann de kapp am damp mer stêt,
Da sin éch allzeit besser drun.

Méng frâ, dë wêrt am himmel sin,
Méng kanner huot der dót geholt,
Méng frénn, dë se mer ontrei gin,
Mâ dése frént hei bleift mer holt.

Dê luowen éch als âle mann,
Dê frént, dên trei bleift an der nót,
'Well frénn op dë en traue kann,
Dêr gin der dreizéng op e lót.



# DEN ALEN SECHSAFEERZEGER.*)

Wann éch haut rondém méch kucken,
Wë ét bei ons ausgeseit,
Wêrde fill haut deischter kucken,
Dë gelâcht zó âler zeit.
Eng din neischt më as wë klôen,
Oder d' nôpre schlecht ze mân,
Aner musse brâlen, blôen[1)]
Wénke kluch mat hîren ân.
Da gesinn éch,
Da ferstin éch,
Wóun as dât alles leit:
'T as guor neischt 'wë stolz a neit.

Haut hun d' leit hir prechtech fârmen
A fleicht gelt op mortgage[2)] stôn ;
Matt de schongen hun s' erbârmen,
'T wéllt kê ménsch zó fósz më gôn.
Buggies[3)] hun se alleguoren,
Wéllen all de schënsten hun,
Wann eng op de strôsze fuoren,
Stécht de stôlz dë âner un.
Mâ éch sôn,
Lôszt se gôn,
'T mâchen eng den ânern 'nô,
Schâfen séch hîr êge plô.

---

*) 1846 as d' gëgent nörtlech fu Port Washington ugesidelt gin.
1) Blôen, letz.-am., opblôsen.
2) Mortgage, l. morgätch, engl., hypothéck.
3) Buggies, engl., lîcht kutschen.

Hófrech klêder drôen d' frâen
An eng fèder op dem hutt ;
Neidech lîchten hinnen d' âen,
Klêt eng âner séch më gutt.
D' mêdercher, dë kénnen danzen,
Besser 'wë hir mamm ét konnt,
Klêder foller firlefanzen
An och fill a fill ze bont.
    Jô gesidder
    A ferstidder,
Wât dodraus um enn entstêt :
Stolz a neit matt kreiz a lêt.

A wât wôren dât gutt zeiten,
Wë nach kê fill reichtom hât,
Wë am bésch nô alle seiten,
Hétte stóngen bis un d' stât.
D' leit, dë hâte grât zum lèwen
Grompren, eppes flêsch a brót,
An eng drépchen dann dernèwen
Fìr de bauchwë an der nót.
    Mâ gesidder
    A ferstidder,
Dêmôls góf ét guor kê streit :
'T hât kê fill, dô wôr kê neit.

D' leit dë wôren dû zefridden,
En hât nach den ân're gèr ;
Sicherlech góf nét gestridden,
Dasz ét dach 'só bliwe wèr !
Quómen d' nôper dann zesummen,
Da góf alles opgefrécht,
A wë fréntlech wôren d' mummen,
Alles hun se opgedéscht.
    'T wôr e frôen,
    'T wôr e sôen,
Wë mer haut ét nét geseit :
'T woszt nach kên fun hâsz a neit.

Wó se haut dë schënste mîw'len
An den heiser stôen hun,
Stóngen dêmôls schwëer stîw'len,
Dë se sonndes ugezun.
'T menner hâte kotténgs bochsen,
D' frâe wôren nét ferklêt,
Fîr ze fuoren hât mer ochsen,
'T woszt kên neischt fun eidelkêt.
Jô éch sôen,
Musz gestôen,
Duorfîr hâten d' leit och gléck,
Kuckt an denkt emôl zeréck.

'T as keng fréntscheft më ze fannen,
Well se séch all neidech sin,
Dât ka jô e jidde blannen
One bréll èch haut gesinn.
Matt dem gelt wéllt ên erdrécken
D' nôperschâft, dë ém e leit.
Aner wéllen séch nét bécken,
Sé' matt Gott a welt am streit.
Ma gesidder
A ferstidder,
Wôun dasz dât alles leit :
Matt dem stolz kénnt och de neit.

Zeidonge gin haut gehâlen,
Dë ganz opgeklëert sén,
Kên huot haut më wuolgefâlen
Un em blât matt guddem sénn.
Lèszt e nôper de "Freidenker"
Oder soss en hêdeblât,
Denkt en âner, wât deiwénker
Fort mat méngem pâfeblât.
Jô gesidder
A ferstidder,
Wuofîr haut dë grószech plô,
E mécht gêr dem âner nô.

Reich leit kénnen 't nét fergonnen
Armen nôpern d' dêglecht brót,
Wann se séch och fill geschonnen,
Bis se quómen aus der nót.
An den ârmen as bal schlémmer,
Kuckt de reichen neidech un,
Well dên séch nét émmer, émmer
Kreiz a lêt brauch unzedun.
Jô gesidder
A ferstidder,
Wôun as dât alles leit,
Hâsz entsprénġt aus stolz a neit.

Kuckt der èwel ém èch, menner,
Wë ét haut hei ausgeseit,
Och an dése frème lenner
Leien d' nôpern nach am streit.
Mâ wéllt ên ét besser mâchen,
Oder wë ét frëer wâr,
D' leit, dë dëten hèn auslâchen,
Dëte sôen : 'T as e nâr.
Jô, mer wéllen
Ganz am stéllen
D' welt schë lôsze, wë se as,
Soss wîr gleich der deiwel lass.



# DE BLANNE JONG.

An engem schëne summerdâch
Dû góng éch dûrch a klenge bésch,
Fill blummen góf et dô lânscht d' bâch,
An d' loft am schêt wôr kill a frésch.

Wë huot méch alles ugelâcht,
All fîlchen huot sei litt gesong',
Mâ wât mer wë émt hèrz gemâcht,
Dât wôr e mêdchen an e jong.

Dë kanner sószen dô am schêt,
E bîlt 'wë kên ét môle kann,
Ech lauschtren hêmlech hîrer rèt,
A wosst dû gleich, de jong wôr blann.

Lëft Marë, hèn zur schwester sêt :
"Du kanns de fîlchen dach gesinn,
Wë hèn dô séngt a sénger frêt,
Musz hèn dach wîrklech prechtech sin."

"Jô, Mettë, kuck am sonneschein,
Sétzt hèn op enger grószer bich."—
Den ârme klenge seifzt : "O mein !"
Ech wéllt, dasz éch en och gesich."

"Du sês, dasz d' blumme lëflech blë'n
Fum frëjôr u' bis d' hèreschtzeit,
Dasz d' bêm am bésch all gréng a schën,
Eng frêt fer dên, dên dât geseit."

"Zwâr eng plesëer hun èch och :
An duorfîr ons'rem hêrrgott dank !—
Fu schëne blummen de geroch
A fun de fullen de gesank."

"Duorfîr wéll éch och nét fill klôn,
Wann éch heinidden neischt gesinn,
Dach eppes musz de mîr nach sôn,
Op och am himmel blanner sin" ?

"Nê Mettë, dô gesinn se all,
Wó denkst de dann op êmôl hin ?"
"Ech mècht de lëwe Gott dach bâl,
Dên alles dât erschâft, gesinn."

De jéngelchen, dên dât gerèt,
Dê góf fum fëwer mattgeholt.
Séng mamm, dë huot gekrasch, gebèt,
Datt Gott en dach ferschóne solt.

E fillt er d' trënen um gesîcht,
A sêt : "O kreischt dach nét fer méch,
Ech kucke bâl an d' himmelslîcht,
Dât mécht méch da jô gléckelech."

"Dernô, lëf mamm, fun déser êrt
Komm dîr an d' Marë och dohin,
Da sô der mîr, dasz dîr ét wêrt,
Ech hun èch jô nach nét gesinn".

Dât sêt de Mettë a ferschêt.
Séng minn huot nach nòm dót gelâcht ;
Douowen an der ëwechkêt
Huot Gott him d' âen opgemâcht.

# DICHTER A FILCHEN.



Senkt d' frëjôr séch erém an d' lant,
As d' hèrz erféllt matt frêt a loscht,
Matt neiem lèwe spréngt gesank
'Wë d' blëen aus der dichterbroscht.

Bâl rauscht sei litt 'wë stûrm dohin,
Bâl luos an zârt 'wë d' mêeloft,
Dât mécht e wonnerfollt gemésch
Fu sonneschein a blummendoft.

E bûr, dên drëf bál, a bâl klôr,
Ferennerlech as d' dichterhèrz,
Bál as ét foller lëft a gléck,
Bâl foller trauer, foller schmèrz.

Betruocht de filchen, wë e séngt,
A séngem doft'ge blèderhaus,
Bâl séngt en hëch, bâl séngt en dëf,
Dach wât e fillt, dât dréckt en aus.

E frêt séch sénges schënen haus,
Well hèn doanne glécklech lèft,
De ganzen dâch tënt e gesank,
Dèn engem d' hèrz zum himmel hèft.

As hèn am kèrfchen âgespârt,
Da séngt en och, e gét nét mitt;
Wë hèn am freie glécklech wâr,
Erkenne mîr u séngem litt.

'Só as den dichter, dêm sei schmèrz
Aus séngem littchen deitlech tënt,
Wè wêsz, wât hèn um lèwenspât
Schon hârdes, rauhes jê begënt.

E gleicht dem fîlchen an dem bésch,
Wann hè fu gléck, fu frède séngt,
E gleicht dem fîlchen an dem kuorf,
Wa wëmutsfoll sei liddche klénkt.

'So wonnerfoll as d' dìchterbroscht,
Dasz sî 'só guor, wât d' hèrz erdréckt,
Am sangen ze erkenne gét,
'Só gutt ewë dât, wât sî begléckt.

# DE LEWENSLAF.

Dûrch d' gâsz erân matt engem fëergespann
A precht'ger kutsch, dô fìrt a reiche mann ;
Séng demchen, dë sétzt bei em fei geklêt.—
Wât as dât wuol fìr eng grósz hêrrlechkêt ?

Se fuoren lânzem, sî betruochten d' welt,
Hei bâl en duorf, bâl dô eng wis, e felt,
Se kucken d' seit bâl aus, a bâl zeréck.—
Hun dë bei allem reichtom och all gléck ?

Um holzbock dô gesinn s'e stârke mann,
Dên d' âe nét fun hinne schlôe kann,
E kuckt, e seifzt en traurech hannennô :
"Hett ên eng kutsch a gelt 'wë dë dô."

Ganz deierlech, matt engem drëwen â,
Bekuckt de barong séng gebotzte frâ.
"Zwâr hun éch gelt, a fill 'wë hê ;
Mâ wîr éch stârk, as wë dê matt der sê !"

Dô kënt e mêdchen, frésch a wuolgemutt,
Eng bîrt um réck, a bâke rót 'wë blutt ;
Et séngt sei litt matt heller, klôrer stémm,
An drët op êmôl séch gént kutsch erém.

A wë ét damm an hîrem botz geseit,
Wë sî gemechlech an de késse leit,
Dû wénscht ét séch hîrt feint neiseide klêt,
Hîr bante, streisz an hir gemechlechkêt.

An d' damm, dë an der kutsch, wât sêt wuol dë ?
Bekuckt dë môt, an d' hèrz, dât dêt er wë,
"O mei ! mer tréllt séch mitt hei am gefèr,
Wè jonk a schën, as wë dât mêdche wèr !"

'Só as ét op der welt, a wât mer hun,
Fer Gott dem hêrr ze danken, 't denkt kên drun ;
Matt grîweln îwer âneren hîr sâch
Ferdreift mer d' zeit bei nuocht a bei dem dâch.

Dîr reich, dîr ârem, hudder ét scho beduocht,
Wë d' lèwen sénnerlech erém gét bruocht ?
'T as kê më haut zefridd'n a séngem stant,
E mengt sei frént hett gléck më as ferstant.

Sitt dach nét tôpech, 't bleift séch ëwech gleich,
Den neit, en as bei ârem a bei reich ;
Dach d' gléck, dât as ferspârt matt engem schlasz,
Wuorzó d' zefriddenhêt de schléssel as.



# DEN HERREJONG.



Ech sén e jongen hêrr, dîr leit,
Ka mâche, wât éch wéll ;
Mei papp as reich, an dât bedeit :
Ech hun allzeit mei wéll.

Nôm neiste mót sén éch geklêt,
Ech drôe prechtech schong ;
E neien hutt, dê mîr gutt stêt,
Mécht méch e feine jong.

Ech schlôfen an em fèderbett
Bis muorgens ém de zéngt ;
Wann éch da gèr mein èszen hett,
Gin éch recht gutt bedéngt.

Da gét ét dûrech d' gâszen all
An engem rant gejôt ;
Wë lâchen éch, wann îwerall
Séch grósz a kleng dô plôt.

Schë muséck hu mer émmerzó,
Fun ârbecht gêt keng rèt,
A wann éch wéll, hun éch méng ró,
Mer lêt séch an de schèt.

Wa mîr 'môl eppes klenges fêlt,
Da krë'n éch médecin ;
Ech leide widder hétzt nach kêlt,
Soll éch nét glécklech sin ?

# DE BAUEREJONG.

Mei papp, dên as e bauersmann,
An éch wéll och ê gin,
'Well neischt as besser engem kann
Fer gléckelech ze sin.

Kên hutt, keng broscht, nôm neiste stuol,
A wât dë reich begléckt,
Keng deier klêder hun éch wuol,
Mâ gutt, wann s' och gefléckt.

All muorgens stin éch ganz frë op,
Gewënlech fîr der Sonn,
Wë gutt schmâcht da méng gromprenzopp,
Se schmelzt mer bâl am monn.

Ech drenken d' pêrt, 't gét holz gerasz
An d' kë, dë gi gestrach,
'Só lang um felt dann ârbecht as,
Gét nét derfu gewach.

A muséck hun éch émmer frésch,
Dë klénkt mer óne më,
'T sin d' fillercher, dë an dem bésch
Mer sange spët a frë.

Ech sé gesont, as wë de fésch
Am wâszer èch ka gin ;
Mei mutt, méng frêt sén émmer frésch,
Well éch zefridde sin.

# OCHSENDREIWEN.

*WORECHT, KENG DICHTONK.*

Am jôer âcht a sèchzech
Dû quóm de Pêr an d' lant,
Ferdéngt sèch bei e bauer,
En huot jô d' ârbecht kannt.
Hè wôr schon an der Champagne,
Wôr dô um pló gefuor,
An îwerhâpt a Frankreich
Hât hè scho fill erfuor.

Konnt plóe, sëe, mëen,
All baurenârbecht dun ;
Matt pêrde konnt e fuoren,
E góf nét îweldrun.
De bauer, kuckt, dê schéckt en
Am frëjôr an der sôt,
Op d' felt matt séngen ochsen,
Dô woszt e guor kê rôt.

Wuol góngen d' ochse prechtech,
An hèn ewë e prénz,
Bis sî op êmôl stóngen
Am eck bei enger fenz.[1]
Dû huot e commedëert
Fer d' këer schnell ze mân,
Wë d' ochse nét parëert,
Se matt der batsch gehân.

---

[1] Fenz, létz.-am., engl. fence, zonk.

Se hun hîr kepp gerésselt,
A wollte guor nét gôn,
E schwetzt bâl deitsch, franzësesch,
Dach d' ochse bleiwe stôn.
Op êmôl kóm de mêschter
A lâcht de Pèrchen aus,
Dê krâzt sêch hannerm óer :—
"Wë krëe mer s' lô eraus ?"

De mêschter trétt ganz schelmzech
Ferun de Pèrchen hin :
"Hei helft dîr kê franzësesch,
Well sî kên deitsch ferstin."
Hei musz de englesch schwetzen,
Dâs d' sprôch, dë sî ferstin ;
A Mérika, dô wéllt jô,
All ochs e yankee sin."

Gekëert zo den ochsen
Rifft hè ganz streng : "Back haw" ![1]
Dû kommen sî gezûen,
De Pèr, e lâcht : Hoho !
Drop sêt e ganz treihèrzech :
(A reift séng henn un d' bochs)
"Kénnt d' englescht éch ferstôen
Ewë esó en ochs."

* * *

De Pèr as zó Nei Trëer,[2]
Ferzâpt dô bei der môsz,
De bauer wunt bei Random,[3]
Mer nennt e Beckesch Klôs.[4]

---

[1] Back haw ; engl., l. bæck hô, et hêscht : zréck hô !
[2] An uort an Dakota Co., Minn., wó fill létzebûrger sén.
[3] Random (Lake), an uort a Scheboygan Co., Wisc.
[4] Beckesch Klôs, den dîchter selwer.

# WEISZ KUOBEN.

*Op d' weis fum "Kuob".*

E flént op sénger schéller e bauer gêt an d' felt,
Dô mècht hê gèr all kuobe lîwre fun der welt.
Etként en trapp geflû'n, eng zûcht mat hîrer mamm,
De âl drët hin an hèr më stolz as wë eng damm.

"Wóhi mat êrer flént"? rèt sî de bauer un,
"Ech denken haut sén all schlecht fullen îweldrun;
Dât musz éch sôen as recht, mâ gét mer némmen uocht,
Daszként fu ménge kanner gét em d' lèwe bruocht."

"Madamm", sôt dû de bauer, "dât wélle mer gesinn,
Ech schësze némmen dë, dë d' welschkuor schnèwle gin;
A wann êr kanner dât, wë âner wéllen dun,
Da wészt, datt éch matt hinne kên erbârmen hun."

"O", entwért schnell frâ kuob, "méng kanner din dât nét,
Et sén de bescht fun alle kuoben, dë ét gét.
Sî si ganz brâf a frumm, 't as ként, dât eppes stîlt,
Mer sé fu brawe leit, hun d' kanner gutt gezîlt."

"Abë madamm, gét mîr dann îwer ênt beschêt:
Wóun erkennt en êr, sin s' âneschter geklêt?" —
"Ganz fein sén se geklêt, éch kann èch sôn sî sin
Më weisz, as dîr êrt lèwen nach e kuob gesinn."

De bauer gêt; frâ kuob sî setzt séch an de schêt
A sêt: "Wât rîcht mer aus matt enger kluger rèt!
Dô as mei nôper huor, sei ganze stôt as schlecht,
Gëf dên emôl erschosz, 't geschëch dem dëf sei recht".

Gént méttech, wë de bauer fun der juocht hêmként,
Huot hèn eng kludder kuoben henken un der flént.
"Gâk, gâk! wât as dât dô? hett éch dach dât gewoszt,
Der huot jô dach mer all méng kanner dót geschoszt".

"Madamm sêt dach nét bës, sî si jô schwârz 'wë d' nuocht,
E weisze kuob ze schëszen hun éch nét geduocht.
Et kénnen êr nét sén, sôss hu der méch belûn,
An och, der muszt gestôn, èch selwer uorch bedrûn".

"Gâk, gâk, mâjô, wât as dât dô eng lompech sâch!
Der wészt ét gutt genuch, 't as klôer 'wë der dâch.
Dë kanner si ganz weisz, der huot nét recht gedôn,
Dât kann dach besser kên, as wë hir mamm èch sôn".

* * *

D' moral fun dêr geschicht ka jidderê gesinn:
Muonch mamm as ganz ferblénnt, want d' kanner bëses din;
Schwârz kuckt se û fer weisz, lëszt guor neischt gént se sôn,
A wann s' ét ageseit, émsoss as dann hîrt klôn.



# DE MOUNT[1] ZO RANDOM LAKE.[2]



De Schwârze Bèr,[3] am fritt am krich,
Wôr ugesinn bei sénge leiden ;
'T huot kên 'we hèn de feil geschosz,
'T kont kên de pony[4] besser reiden.

A scalps[5] hât hèn a grószer zuol,
Dë hèn um krichspât séch errongen ;
A ronderém séng nôperchîfs,
Dë hat en alleguor gezwongen.

Sei wigwamm[6] stóng bei Random Lake,
Séng juochtgrénn gónge bis Milwaukee ;
Hè wôr de chîf fun alle Sauks[7],
De brâwe son fun dem Ozaukee.

Wë reich a mechtech hèn och wôr,
A wë gescheit a krichsgescheften,
Woszt hèn dach gutt, dasz matt der zeit
Et krìpsgang gèng matt sénge kreften.

'T wôr him bekannt, dasz Manitû[8]
Him bâl eng uorderként zóschécken,
Duor, wó dë ëwech juochtgrénn sin,
Als âle jêer ânzerécken.

Wë d' â gebrach an d' krâft gewach,
Wollt hèn dann och sein ofschêt mâchen,
E rifft séng krîger all erbei
A lëszt se d' friddenspeifche râchen.

---

1) Mount, engl., l. maunt, kénschterlechen hîwel.— 2) Random Lake, l. Rändom Läk, en uort a Scheboygan County, Wisconsin.— 3) Schwârze Bèr, nóm fun engem indianerhêptlénk.— 4) Pony, indianescht pêrt.— 5) Scalp, engl., d' haut fum kapp.— 6) Wigwamm, d' zelt fum indiâner.— 7) Sauks, en indianerstâm.— 8) Manitû, den indianer hîren ongbekannte gott.

E sêt, wén nô him chîf soll gin,
A wë se hè begruowe sollen.
Se hun him alles gêr fersprach
A sénger squaw[1] as d' hèrz geschwollen.

"Nô méngem dót", huot hè befuol,
"Setzt dîr am stat méch op mei schémmel,
Der lêt en op eng plâz, dë frei,
Matt grószem krichsgetémmel."

Sei leschte wéll góf him gedôn,
Zwën indien[2] hun en ugehâlen ;
Se bruochten him séng scalps,[3] séng peif
Matt séngem stillebó, dem âlen.

Den tomahawk[4] an enger hant,
Hun sî gént Muorgen hè muszt këeren ;
An duorop hun se alleguor
E krichsdanz ém en op miszt fëeren.

Dann hun se wuose beigedrôn
Fer pèrt a reiter ze begruowen,
Bis séch zólescht en hëge mount[5]
Rondém an îwer hèn erhuowen.

A wë de mount ganz fèrdech wôr,
Spët ôwens—d' sonn wôr schon um senken—
Hun sî eng bich geplanzt an d' seit,
Dem Schwârze Bèr zum ugedenken.

As ên, dê weider wésse wéllt,
Dê soll zó Random Lake et frôen ;
'Well wó de mount gestânen huot,
Dât kann em dô e jidder sôen.

---

[1] Squaw, indianerfrâ, l. squô.— [2] Indien, indianer. — [3] Tomahawk, l. Tomâhôk, krichsbeilen. — [4] Scalp, engl., d' haut fum kapp.— [5] Mount, engl. hîwel.

# STEMA[1] DE KRI,[2]

— oder —

## IBONK MECHT DE MESCHTER.

Op d' fôrt fu Benton um Missouri
Hëch am Montana Territory,
Wó ronderémer d' schwârzfësz[3] lèwen
A gént dë âner rótheit strèwen,
Duor quóm e krî, genannt Stemâ,
E schmocke borscht fun zwanzech jôr,
D' gesîcht bemôlt, en donkelt â
An âdlerfèdern an dem hôr.

Hè quóm weit aus dem Nôrt dohannen,
E rót gèr aus am fôrt dobannen,
De commedant, dê lëszt e frôen :
"Wóhèr? wóhin?" Dât miszt e sôen.—
Séng entwért wôr : "Dô "wó de krî
Am kâle Nôrt de büffel jêt,
Sén éch dohêm ; dô wó kê schnî,[4]
Kê wanter gét, hun éch méng frêt."

Gleich drop, et wôre keng zwó stonnen
Nô désem fîrfall nach ferronnen,
Dû quómen d' schwârzfësz hîrer honnert
An hun séch êschtelech ferwonnert,
Wë sî Stemâ, de krî, gesinn.
Dên ên, dê sôt : "'T as e spion,
Dê muszt de schnell eraus ons gin,
En as fu feindlecher nation."

[1] Nuom fum engem indianer.—[2] Krî, nuom fun engem indianerstâm. —[3] Schwârzfësz, en indianerstâm. —[4] Miseler montârt.

Hei wôr e gudde rôt nun deier,
'Well d' schwârzfësz wôre 'wë am feier,
Dasz sî hê sicher scalpe[1] wollten,
Wann s' an hir macht e krëe sollten,
Dât woszt de commedant ganz gutt.
En huot séch och nét lang beduocht,
Frêt duorfìr d' schwârzfësz foller mutt,
A sêt : "Ech hun et îwerluocht."

"'T as grât ewell de mont fum fridden,
An dôa gét mer nét gestridden.
Bis follmont muszt der nach ferzëen,
Da soll der hên eraus hei krëen ;
Dîr gét em fîrspronk honnert schréck,
Fenk' dîr en dann am folle lâf,
Bréngt dîr de bock[2] heihinnen zréck,
As op dem êchebâm sei grâf."[3]

Dês wôren d' schwârzfësz gèr zefridden,
Am lâfen konnt kê lîcht se bidden[4]
An hun ét fîr eng schân gehâlen,
Wann hîrer honnert ên ufâlen,
Da gôf den dâch en nach gesôt,
Wa foll de mont um himmel stêt.
Drop sén se all derfu gejôt,
Dûrch d' blummemèr, dât weit a brêt.

Stemâ musz dîchtech exezëren,
E musz gehërech lâfe lëren ;
Bis follmont wôren 't nach drei wochen,
E streckt an dêr zeit brâf séng knochen,
Em d' fôrt, dô lêft en dâch fer dâch.
Am ufank góng et steif a luos,
Mâ d' îbonk huot ét dâch gemâcht,
Dasz hè bâl lêft as wë en huos.

---

1) Scalpen, d' haut fum kapp reiszen, 'wë d' indianer ét matt hîre feinden din. — 2) Buck, engl., bock nennen d' indianer hîr jong krîger.— 3) D' indianer lëen dë dódech op d' bêm. — 4) Bidden, en létzbg.-améri-kanischen ausdrock fîr îwerwannen.

Kaum schéngt de follmont îwer d' prairie,
Quóm matt de schwârzfësz Mackinairy,[1]
De grósze chîf, op d' fôrt geridden.
"Nu komm a stell dë hei zefridden!"
Sôt hè matt stolz zum commedant.
"Du wêrs gesinn, wë bâl as sî
De borscht 'rém fenken an dem rant.
Hopp! lôsz e lâfen nun de krî".

"Der muszt êr pêrt an d' fôrt mer bréngen,
Da wéll éch èch ganz schnell bedéngen,
Er fléute musz der och hèr henken,
Wéll dîr de bock am lâfe fenken,
Soss", sêt de klûge commedant,
"As neischt ze mân." E mèszt d' distanz
Fun honnert trétt en op dem lant,
An d' schwârzfësz frê'n séch op den danz.

E lëszt de krî un d' enn séch stellen,
A lëszt em och ganz strengstens mellen:
"Nu mâch déch fort; wann sî déch fenken,
Muszt du dei scalp e sicher schenken".
Stemâ, fenkt gleich ze lâfen un
Am zickzack, wë matt angscht dohin,
An d' schwârzfësz och gleich hannendrun,
E jîdde wéllt de fîschte sin.

Dë flénkst fun hire flénke jêer,
Dë quómen him dann nô an nêer,
Se wollten nôm Stemâ scho lângen,
Se duochte schon, e wîr gefângen,
Du zët en aus ewë en huos,
An d' schwârzfësz bleiwe weit zeréck,
E lâcht, a mécht en eng lâng nuos
A kë'rt en dann erém de réck.

---

1) Nuom fun engem indianerhêptlénk.

Wë d' stère schon um himmel stóngen,
Dû quómen lânzem all méng jongen,
Op d' fôrt erém matt drëwe minnen.
Zum commedant sêt ê fun hinnen:
"Dem krî", sôt ên, "góng ét fun hant,
Well hèn eng stârek médecin kritt hât."
Ferdrésslech sén se hêmgerannt,
Hu kêmôl gèr derfu geschwât.

# HERSCHTGEDANKEN.

De summer, de summer huot fort séch gemâcht,
Séng róse sén dót, dë ons fréntlech gelâcht,
Fort fun ons sén d' schmuolwen, fort fun ons geflûn,
An d' hêmecht am Süden duor sén se gezûn.

De summer, de summer, en as nét më dô,
Séng blummen, séng blëen, dë sén em all nô,
De gudde geroch an hîr fârwe sén hin,
De frascht, en huot hinnen den dódesstósz gin.

De summer, de summer, dên as nu fergâng,
T as hèrescht an't dauert nu guor nét më lâng,
Da ként ons de wanter entgënt matt gewalt,
E bréngt ons séng stîrm a séng trotzech gestalt.

De summer fum lèwen, och dê kritt en enn,
Drém pléckt èch séng frîchte matt fleiszegen henn,
An hâlt èch, 'wë d' schmuolmésch zum flëe berêt
An d' hêmecht douowen, dë ëwech bestêt.

# DEIER ERZEN.

Dasz d' frâ dem mann soll énnerdôn
Allzeit an hîrem hausstôt sin,
Huot am par'deis der Ewâ schon
Den Hêrrgott fir eng strôf opgin.

Ma wë ons d' weltgeschicht belë'rt,
An 't as aus âler zeit bekannt,
Gét séch nét fill dodru gestë'rt,
Dem mann sei recht nét unerkannt.

Nu quóm emôl eng hongersnót,
'T wôr alles râr, 't hât nét gerént,
'T góf alles deier : d' flêsch ant d' brót,
A matt fill gelt wôr kê gesént.

Dû huot den hêrr sei plang entworf :
''Ech wéll emôl'', sêt hè, ''gesinn,
Wëfill as hîrer an dem duorf
An hîren heiser mêschter sin.''

''Dîr leit'', fenkt hèn dû sonndes un,
Dîr wészt, ét as eng deier zeit,
An och, dasz éch fill èrzen hun,
Keng schëner gét ét nô a weit.''

''Wann ên am haus d' commando huot,
An d' frâ huot neischt ze sôn,
Dê kritt fu mîr (wât kengem schuot)
E sâk foll èrzen hêm ze drôn.''

Dû quómen d' menner ugezun,
Se wollten all de mêschter sin ;
E jidder wollt dë èrzen hun,
Mâ gêst d' erém, wuor wéll der hin ?

Den hêrr kaplôn, dê frêt se aus
Fun désem, dêm, fun A bis Z,
An dôbei stellt ét séch eraus,
Dasz kê ganz fill se sôen hett.

Zum leschten quóm ëm Feit erop,
En hât e réck ewë eng dîr,
An dêmnô wór och alles grop :
Jè 't wôr e kërel 'wë e bèr.

Dê stóng och alle frôe rèt,
Séng frâ, dë hât guor neischt ze sôn,
E stellt dë âner an de schèt,
Hèn dûrft wuol nô den èrze frôn.

Sî mèszen d' èrzen an de sâk,
En, zwën, drei, fëer sèschter foll ;
Den hêrr góf rót op jiddem bâk,
De sâk wôr nach nét hallef foll.

"Dên dô, dên as jô frêschtlech weit,"
Sôt hèn, wë hèn de sâk betruocht.
"'T as wóer, hêrr", sôt dû de Feit,
"Ech hun ét selwer och beduocht."

"Ech hât och më e klenge schon,
Well dên elei ze grósz geschéngt,
Dû sôt méng frâ : "'T huot neischt ze sôn,
Huol dên elei, dasz 't eppes déngt."

"Em Feit", sôt dû den hêrr kaplôn,
"Dann as jô d' frâ den hêrr am haus ;
'Só gét mer neischt eraus gedrôn :
Schétt schnell dë èrzen all eraus."

* * *

Wann ê nu parallelen zët :
Wó as de mann, dên d' èrze krët ?

# DE RECHTEN ODER DEN IRE WE.

Wéllt îrgent ên e schreiner sén
A ka kên hûwel stószen ;
A wann e sêt, e kennt all wê
A fellt op alle strôszen ;

Gét ên séch fir e schneider aus
An as e schlechte nëer,
Ka mâchen widder frack nach bochs
Nét émgôn matt der schëer ;

Wéllt drôen ên en docterhutt,
Kennt neischt fu médecinen,
Dêm engen, dên em kappwë klôt,
E plôschter lêt op d' schinnen ;

Ferlêtt séch ên op d' bauerei,
Mâ fèrcht dë schmotzech stîwelen,
Kennt neischt fu sëszel, pló an ëch
An ân're bauremîweln ;

As ên, dên 't drénke ganz ferbitt,
An hè gêt selwer saufen,
Den ânere fìrhellt rîcht ze gôn
An hèn musz émmer schlaufen ;

Da sêt all ménsch : O git ewech !
Dât se jô guor keng menner !
'Só as ét hei, an't wêrt wuol och
'So sén an ânere lenner.

Wann ôwer ên e kréscht wéllt sén,
Katólesch nach dernèwen,
An denkt dach nét, dasz hèn dann och
Als katolik soll lèwen ;

Wann hèn an d' wîrtshaus hocke gêt
Aplâz a méss a prèdecht ;
A séch fum tâdeln, hecheln nét
Hellt émmer lass a lëdech ;

Wann hèn bei d' Harugâris[1] fleicht,
Bei d' Hermannssinn wéllt gôn ;
Guor Sonderbâre Brudder gin,
Fu schlémmrem nét ze sôn ;

Gêt hèn ze fill op d' lomperei,
Denkt nét u frâ a kanner,
An zët allzeit gënt nôper lass,
Gënt gêschtlechkêt nét manner ;

As dât e mann, nu sôt emôl,
Dén séch esó opfëert ?
An dên all schlechtechkêt bâl më
As wë den Hêrrgott ëert.

Musz dô nét gleich all ménsch séch sôn,
Dât hêscht séng sël ferkâfen,
Wêsz dèn dann nét, wuofîr as Gott
Ons ménschen huot erschâfen.

[1] Harugâri, Hermannssin a Sonderbâr Bridder (Odd fellows), gehêm gesellschâften.



# LIDDER A GEDICHTER

fum

Ns. Gonner.

# MARIA CONSOLATRIX AFFLICTORUM.

'T wôr allzeit an der welt bekannt,
Dasz d' létzebûrger frumm a frei,
Maria hun hîr mamm genannt,
An d' mamm, dë stóng en dann och bei,
Sî stóng e bei zó allen zeiden,
Sî stóng e bei an hîre leiden
Als *consolatrix afflictorum.*

As d' sôt gefêlt, an d' èrnt ferrênt,
As kuor a wês am felt ferbrannt,
Maria huot de rescht gesênt,
Den honger góf nét grósz am lant.
De létzebûrger hât fertrauen,
Konnt hên dach op Maria bauen
Als *consolatrix afflictorum.*

Entstêt eng peschtelenz am lant,
An huot der dót der fill geholt,
Huot d' follek gleich ét unerkannt
As Gottes strôf fir sénnescholt.
Dann huot de reichen an den ârmen
Gebèt ém héllef, gnôt, erbârmen
Zur *consolatrix afflictorum.*

Góf dann e krich mam hêl'ge reich,
Brécht de fransós an d' lant erân,
Hun d' létzebûrger, lëwe gleich,
De falsche, welsche pâk zerhân,
A fîr de sîch mam recht ze krëen,
Bèt firscht a follek op de knëen
Zur *consolatrix afflictorum.*

A góf am létzebûrger lant
'Môl fun de grószen op dem trón,
Dem foll'k séng freihêt nét erkannt,
Da góf ét nét gleich rebellion.
D' recht góf gesicht matt fermem rêden,
A nôgehollef matt frummen bêden
Zur *consolatrix afflictorum.*

An dûrch fill honnert jôr erdûrch
Wôr d' Gottesmutter émmerfort
Am frumme, brâwe Létzebûrch
Dem foll'k sein trósch t, dem foll'k sein hort ;
An op séng trei, dô wôr ze bauen,
Et hât e fèlzefest fertrauen
Zur *consolatrix afflictorum.*

Der gudder himmelskinnigin
Huot follek d' stât an d' lant geweit ;
Et wollt er recht erkenntlech sin,
Hîr, dë ét oft gebénedeit ;
Et wollt se luowe, preisen,
Fer hîr sei grószen dank z' erweisen,
Der *consolatrix afflictorum.*

Am Mê, wann d' wîseblumme blën,
Dann as zó Létzebûrch d' Octâf,
Duor as ét wôr s' als pélger zën,
Dë létzebûrger, dë nach brâf,
Zum dank, mâ oft fîr héllef ze krëen,
Bèt muoncher ên op blóse knëen
Zur *consolatrix afflictorum.*

D' Octâfwoch jidder dâch erdûrch
Mat fuondel, kreiz a chórgesank
Zën pélger hin nô Létzebûrch,
An hîrt gebèt huot gudde klank,
Et lénnert nót, a suorch a schmèrzen,
Etként fum hèrz a gêt zum hèrzen
Der *consolatrix afflictorum.*

A sonndes werft d' stât Létzebûrch
Séch an de beschte stat crân,
'Well d' bîrger fun der fèlzebûrch,
Dë wéssen, wë de stat ze mân.
Hîr précession, dë soll beweisen,
Wë hëch se all Maria preisen
Als *consolatrix afflictorum.*

A guor am weide, frême lant,
Dât un dem mèr gënt owent leit,
A Mérika, wó, wë bekannt,
Matt freihêt nach d' rél'gon gedeit,
Dô wéssen se, loszt èch ét sôen,
Och nach ze bèden, an ze klôen
Zur *consolatrix afflictorum.*

Nô Carey an Ohio[1] gin
Am schêne Mè an der Octáf,
Matt précessionen d' pèlger hin
A weisen hîre feste glâf.
Nét hêtt, nét jut kann sî genëren,
Maria, dë hîr mamm, ze ëren
Als *consolatrix afflictorum.*

---

[1] l. Oheio.



# ONS SPROCH.



Dë sprôch, dë ons ons mamm gelëert,
Mîr hun se gutt ferhâlen,
Dë sprôch, dë as hei hëch geëert
Bei jongen a bei âlen.

Gemittlech as dë sprôch a lëf,
Dë d' létzebûrger schwetzen,
Dôbei as se gedankendëf
An duofir hëch ze schetzen.

Se klénkt ons wë dât schënste litt,
Dë allerschënste weisen ;
Duofir gi mîr och kêmôls mitt
Se frèmen unzepreisen.

Ons sprôch as gutt an onsem lêt,
As gutt an onsrer trauer,
Mer brauchen s' och an ons'rer frêt
Op stètsmann oder bauer.

Ons sprôch, dë stâmt fum deitschen hèr,
As stârek an as kreftech,
An duorfîr schwetze mîr se gêr,
Well sî nét rau, mâ deftech.

Ons sprôch, dë passt fer all gesank
A fîr dë schënste lidder ;
Mîr wéssen onsren dìchter dank
Fer hîr poétesch gidder.

A sî mer och am frème lant
An énner frème leiden,
Un ons'rer sprôch gi mîr erkannt
Dât wêrt wuol kê bestreiden.

A wât e létzebûrger as,
Dê wêrt séng sprôch och schwetzen,
En as séch hîrer wuolbeflasz,
Sei stolz wêrt hèn drâ setzen.

Wan ên as, dên séng sprôch feruocht,
Dê lëszt mer róech gôen,
Fîr dêm huolt éch, dîr leit, an uocht,
Soss hu der bâl ze klôen.

## DEITSCH SE MER AN DEITSCH BLEIWE MER.

Mîr létzebûrger menner
Sén deitsch fu stâm a blutt,
Bekannt an alle lenner
Fer frei, a frank, a gutt.

Ons frâen sén deitsch frâen
Matt deitscher lëft an trei,
A kucken s' ons an d' âen,
As kreiz a lêt ferbei.

Trei dêm, dên ons erschâfen,
Trei onsem lëwe lant,
Kann ons matt golt kê kâfen,
Matt golt aus falscher hant.

Ons grôfe, kêsere wôren
En echt, en deitscht geschlecht,
Sî kannte keng gefôren
Am streit fìr reich a recht.

Hu mìr en êt gedôen
Fìr hinnen trei ze sin,
Mîr konnten deitsch e sôen,
'Wë dât deitsch menner din.

Dë sprôch, dë mîr haut rèden,
Huot deitsche klank a laut,
Wa mîr zum Hêrrgott bèden,
Gét deitsch op hè fertraut.

Dë lidder, dë mer sangen,
Sén deitsch fu wûrt a klank,
Aus welscher broscht entsprangen
Welsch wîrder a gesank.

A wât mer sin, dât bleiwen
Mîr bis zum jéngsten dâch,
Ons ka kênt deitscht ferdreiwen,
Well mîr fum deitsche schlâch.



# ONS NEI HEMECHT.

Op d' weis fum "*Doctor Eisenbart.*"

Mîr sén hei an em freie lant,
An dach as neischt aus rant a bant,
Mîr schwère kengem kinek trei,
Mîr selwer sin de kinek hei.

Mîr wèlen ons e président,
Dê fëert ons onst régement,
A gét e nét erâ gewèlt,
Da gét en dach erâ gezèlt.

Mîr brauche nét zaldôt ze gin,
Dât lôsze mîr èch âner sin ;
An dach gêt d' welt hei nét zó gront,
Well hei nach kê kamméss erfont.

De prénz, de grôf an de barong
Sén hei nét më as soss e jong ;
Mîr lôszen èch de hêrre gèr,
Schéckt dîr ons némmen d' bauern hêr.

D' standâren,[1] dë sén nét bekannt
Hei an dem grósze freie lant,
A wêrt ên eppes ìwels din,
Wêrt hèn de shériff bâl gesinn.

Mîr brauche kê gemenge buot,
Kê prëter, dên ze sôen huot,
'T as kên, dên ons hei cujenërt,
Ons drêt a soss de fridde stërt.

---

[1] Gendârmen.

Hei gét den hutt nét fill gequétscht,
Nét op der benk beim haus gerétscht,
Hei gét de bockel nét gebéckt,
Hei kritt de bauer d' hant gedréckt.

A wa mer dann election[1] hun,
Dann as de bauer îweldrun ;
E wêsz nét wèn e stémme soll,
'Só schwetzen si him d' óre foll.

Heiként mer nét gleich op d' gerîcht,
Wan ên emôl eng ugestîcht,
A wann se klûch a gutt gemâcht,
Da gét och nach derfîr gelâcht.

A wât éch nach èch sôe kann,
Hei gét mer e ganz ân're mann ;
De leide kuckt mer an d' gesîcht,
A béckt séch nét, als hett mer d' gîcht.

Mer gêt an d' kîrech óne schei,
Stêt nét am tûr an nét derbei,
Bezîlt séng sâch, an dômatt jê,
Da bleift mer op dem gudde wê.

Dât alles ként èch kômesch fîr,
Mâ 't as esó, dât glêft der mîr ;
Dîr wéllt dach nét drei steiwer gin
A fîr eng lîgen 't ugesinn.

---

[1] Election, engl., l. electschen, wâl.

# DE MUSELWEIN.

Méngen âlen miselerfrénn zûr plesëer.

Am Muselstróm gét wei gebaut,
Dên ên as gutt, den ân're besser,
Se hun nét lauter sauerkraut
Am keller an de fesser.

Zó Metz, dô wîszt e schlechte wein,
Fun Dîdenuowen neischt ze sôen,
Zó Konz, dê matt dem róde schein,
Dê lëszt séch scho ferdrôen.

A komm der weider d' Musel ân
A wéll der klôre, rengen,
Da këert bei de Bêszel[1] ân,
Dê wein, dên as zó Schengen.

De rémerscher, dên as bekannt,
Am Esléck hun se dê recht gêren ;
De wéntrénger as belëft am lant,
Et as e wein fir d' hêrren.

De schwëtzbéng'r matt dem gappgeschmâch[2]
As guor nét ze feruochten,
Aként e glécklech énner dâch,
Brauch kên derbei ze schmuochten.

Bech-Mâcher hìren dronk as fein,
E krellt am glâs a fonkelt ;
A schmâcht der welleschter róde wein,
Fu Bordeaux gét gemonkelt.

---

[1] E bekannte wîrt. — [2] Gipsgeschmâch.

De wein, dên se zó Rëmech zë'n,
De Bichler, muszt der dichtech luowen ;
Beim Hîrzéch[1] kénn der gudde krë'n
An och um Duorf[2] douowen.

Zó Brëd'mes[3] énn'r der grószer lê,
Dô musz de wein jô gutt gerôden,
Dô mâ'n de hêrren wein 'wë hê,
Hîr drauwe gi gebrôden.

De greiveldénger wein huot blumm,
Dât kann èch jidder kant dô sôen,
Dê wein hât allzeit gudde numm,
Dât kénn der miseler frôen.

Zó Innen[4] as de grêche gutt,
Mâ nach fill besser as den âlen,
Dê mécht e monter, wuolgemutt,
Mer drénkt matt wuolgefâlen.

Zó Wórmeldéng, dât as bekannt,
Grât uowendrop a rondém d' Képchen
Dô wîszt de beschte wein am lant,
Et as eng prechtech drépchen.

Den âner wórmeldénger wein,
Dê kann de miseler lîcht bedrëen ;
De bouquet an de goldne schein
Sé fîr a rausch ze krëen.

Fun On[5] bis Mâcher[6] dô erôf
Dê wein as nach ze luowen ;
Mâ gidder weider d' Musel ôf,
Dô gét en all ferduorwen.

Zó Trëer gét e gallisë'rt,
Sî puddlen, doctren, schmèren, fèrwen,
An d' bâch, dë gét an d' fâsz gekë'rt
Dem wein zum sichere ferdèrwen.

---

[1] E bekannte wîrt. — [2] En dêl fu Rëmech hêscht „Duorf." — [3] Stâtbrëdemes. — [4] Ehnen. — [5] Ahn. — [6] Grêwenmâcher.

# HEMWE.

Weis: *"Fern im Sued des schoenen Spanien."*

Sô, mei jong, wuorfîr dann traurech,
Wuorfer as dât usch a wë ?
Wuorfer bas de bruckech, paurech,
Kannst du dann nét schmûnzle më ?
Kuck wë d' leit hei spâsze, lâchen,
Wë se flénk a monter sin,
Wë se lîcht hîrt lèwe mâchen,
Huos de selwer dach gesinn.

Kuck de schëne, blôen himmel
Matt dem helle sonneschein,
Kuck de fullen hîrt gewimmel,
Hîrt gefèdesch blénkech fein.
An dë blumme, wë se prechtech
Op der weiter prairie stin,
Wë de Mississippi mechtech
Sei gewesser rollt dohin.

Sô, mei jong, wât kann dîr fêlen,
Dasz de kapp du henke lësz ?
Wuofer wéllst ét mîr ferhêlen,
Ech wâr dîr dach kêmôls bës ?
Huos de fleicht kê rengt gewéssen,
Huot der ênt de kapp ferdrët,
Huos de eppes ze ferquéssen,
Dât déch fort fu ménschen zët ?

Golt as reng, mâ mei gewéssen
As fill renger nach as golt ;
Ech hu guor neischt ze ferquéssen,
Dât méch truble, plôe sollt ;
Hun och neischt gënt èch ze sôen,
Dîr wôrt mîr jô allzeit gutt,
Soss hun éch méch ze beklôen,
An dât hélt mer all mei mutt.

Dîr ként fun de leit hei schwetzen,
Ként se luowen, wë der wéllt,
Wó am leif hîrt hèrz soll sétzen,
Henkt e geltsâk onggeféllt.
Wann se schmûnzle, wann se lâchen,
Hun se sicher ê bedrûn,
A fîr némme gelt ze machen,
Gét gestuol a gét gelûn.

Kuckt dë frâleit, kuckt dë gêschter,
Dêr ferdrët mîr kênt de kapp,
Sin am haus jô hêrr a mêschter,
Wó éch gèr de mann a papp.
Braucht nét matt der sonn ze brâlen,
Dë am summer ê ferbrennt,
Lësz am wanter ên erkâlen,
Wa mer soss kê feier kennt.

Hutt jô blummen, dë nét richen,
Fullen hudder óne stémm,
Gêt a kant séch blumme sichen,
Bréngt eng rasselschlang ét ém.
Wann de Mississippi mechtech
Séng gewesser dôhi rollt,
Sin séng bèrger dach nét prechtech,
A sei wein as nét fu golt.

Fort an d' hêmecht wéll ech zëen,
Wó dach d' ménschen hèrzer hun,
D' blumme riche, wann se blëen,
Wó dach jidder full sein tun ;
Wó de gélden drauwe blénken
Un dem schëne muselstrant,
D' leit a ró hir scheppchen drénken,
Fort an d' létzebûrger lant.



# D' FERKEERT WELT.

Wât as dât eng ferkëert welt
Hei an dem grósze Mérika ;
De Gott, dên sî hei hun as d' gelt,
A wât de mann soll sin, as d' frâ.

De schneider an de schóster hei,
Dê prèdecht Gottes lautert wûrt ;
Séng schêwercher si fró derbei,
Wann hèn de pobst mam monn ermuort.

Dë preacher,[1] dë ferdrëen d' ân,
Wa sonndes s' un der prèdecht sin,
Se kénne gutt grimasse mân,
Dach mussen't féllech dollere gin.

A kommen sî un d' temperenz,
Da gét gelûen, dasz ét krâcht,
Fum wâszer hun se abstinenz
A saufe whiskey,[2] wann e schmâcht.

Wann dann dë schôf an d' kîrech gin,
'T as sicher nét zu Gottes ë'r,
Fir d' gâpsen, dô gin d' menner hin,
An d' ladies gi fer hîr plesë'r.

All rotzbuof as e gentleman,
All gens-che wéllt eng lady sin,
Zó zwèlef sén se 'só behenn,
Wë mir soss nét zó dréssech gin.

1) Preacher, engl., l. prîtscher, prèdiger.
2) Whiskey, engl., schnapps.

Dë domm leit hei sin all gescheit,
Mer seit en 't un den óren un,
A wât de mont më brêt a weit,
Wât sî ma'm hîrn më îweldrun.

Hei gét de schneider président,
De bauer ka minister sin,
A wann e wirt fer office rennt,[1]
Wêrt hèn nét lîcht gebuode gin.

'T as d' mêdchen, dât de jong hei freit,
Zemôl wann hè fill sûen huot,
Dë ladies hei, dë sî gescheit,
Zó dreizéng wèrn se gèr bestuot.

De mann, dê mécht hei d' feier un,
Hèn déscht de kaffë muorgens op,
An dann as d' lady îweldrun,
Op s' aus dem bett soll gôen, d' popp.

Am dô, da schafft de mann séch kromm,
E spuort séch fîr den âlen dâch,
A mengt en dann, en hett eng zomm,
Huot d' lady alles dropgemâch.

A wann s' emôl spazëre gin,
Dann drët de mann der lady d' kant;
Dasz nôpeschen de stat gesinn,
Hélt sî den énn'schte lepp an d' hant.

Wèn d' môt hei oder d' mêschtesch as,
Dât ka kê matt em bréll gesinn,
An hun s' emôl hîr dressen[2] z' rasz
Parbleu, da wêrt gespéngelt gin.

Ként d' welt nu më ferkëert sin ?
Ech hun e stârken zweiwel drun,
Mîr mîszten, wó haut d' stêre stin,
Am frëjôr d' grompren dann ausdun.

---

1) En am. ausdrock, 'so fill als wë candidat fîr eng plâz sin.
2) Dress, engl., klêt.

# GOTTES FRIDDEN, GOTTES MACHT.

Hudder an der majestët,
Hudder ét a séngem fridden,
Wa keng léftchen drîwer zët,
Hudder d' mèr da scho gesinn ?
Hudder wann em d' stîrm gebidden,
Hudder ét a séngem rôsen,
Wa séng wâle bèrger gin,
Dë aus wâszer hëch geblôsen,
Hudder d' mèr da scho gesinn ?
Haut e bîlt fu Gottes fridden
Op der weider welt heinidden,
Weist ét muorge Gottes macht,
Gottes hèrrlechkêt a pracht.

Hudder an der stéller nuocht,
Wa keng léftchen séch gerëert,
Dann den himmel scho betruocht,
Wó de dausent stère sin,
Dë de Mônt dôuowe fëert ?
Hudder schon dë feirech blétzen
An der deischtrer nuocht gesinn,
Wann s' aus schwârze wolkerétzen
Grell eraus geflâmt se gin ?
D' fîrmament as ongbestridden
Haut e bîlt fu Gottes fridden,
Muorge weist ét Gottes macht,
Gottes hèrrlechkêt a pracht.

Hudder schon am sonneglanz
Muorgens frë op grâs a blummen,
Fun dem dâ de fârwendanz
Hudder dên emôl gesinn ?

Hudder bêrch a stécker jummen
Schrecklech a matt donnerkrâchen,
Dasz nô alle seiten hin
Rausche feierech schlâkebâchen,
Hudder dât gehë'rt, gesinn ?
As den dâ am grâs heinidden
Nét e bîlt fu Gottes fridden ?
As de bèrch, dê flâmt a kacht,
Nét beweis fu Gottes macht ?

## DEN HERSCHT.

De summer gêt, den hèrescht ként,
D' dêch gi kìrzer, d' nuochte frésch,
D' sonnestrâle gi më glént,
Fâle gélden dûrch de bésch,
Spillen nach matt blât a planz
An dem folle grénge glanz.

De summer gêt, den hèrescht zët
Luos a luos erân an d' lant,
Dô, wó d' blumme bont geblët,
Wuos a wîs sé 'wë ferbrannt.
D' gélde gârwen sén dohêm,
Gottes gówe fun de bêm.

De summer góng, den hèrscht as dô,
D' gârden hun hîr pracht ferluor,
D' blummen lëen nô a nô
Traurech séch zum stèrwen duor.
One d' dâlien, grósz a gâkech,
Wîren d' gârden gèl a plâkech.

De summer góng, den hèrscht as hei,
D' stîrm rôsen îwer d' felt,
Rôsen an er ròserei.
Féllech fellt de rên, dê fellt,
Nét më siddlech, nét më glau
Rên a stûrm se kâl a rau.

De summer góng, den hèrescht quóm,
A fort sén d' fullen, fort geflûn,
Si gënt méttech îwer Róm
Flott a flénk derfu gezûn,
Zëen óne rascht a ró
Fort der neier hêmecht zó.

Den hèrescht gèt, de wanter ként,
Ként matt frascht an eis a schnë,
As nét filler ménsche frént,
Dêt den ârme leide wë,
Hélt en d' arbécht, hélt en d' brót
Bréngt e kêlt a suorch a nót.



# DIES IRAE.

Nôm laténgeschen.

Dâch foll zuor an dâch foll schrecken ;
Wë David, d' Sybill entdecken,
Wêrt séch d' kreiz gënt himmel strecken.

Wât en ziddern wêrt entstôen,
Musse mîr zum rîchter gôen,
Dên nét rëert onser klôen.

D' tën fun de posaune schâlen,
Dasz se bis an d' grèwer fâlen,
Gét dât lescht gerîcht gehâlen.

Dót, natûr se wêrde bèwen,
Wann de ménsch matt neiem lèwen,
Zum gerîcht séch musz erhèwen.

Gottes buch gét opgeschlôen,
Dô wêrt alles nett drastôen,
Jidder dôt aus onsren dôen.

Wêrt den hêrr um trón erschéngen,
Wêrt un d' lîcht hèn alles bréngen,
Krëe mîr, wât mîr ferdéngen.

Wât soll ârmen éch wuol sôen ?
Wè wêrt fîrsprôch fîr méch gôen,
Wann d' gerecht, wann dë ferzôen ?

Hêrr der majestët op trónen,
Aus erbârme wéll méch schónen,
Dûrch dei gnódebûr mîr lónen.

Sësze Jesus, denk am sêgen,
Wôrs mein hêl dach alletwègen,
Rett du méch an désen dêgen.

Fîr méch huos de fill erdrôen,
Bis se déch un d' kreitz geschlôen,
Lôsz méch nét ferluore gôen.

Rîchter du, o du gerechten !
D' sénnen, óne lâng se rechten,
O ferzei se mîr, dem schlechten !

Seifze musz éch ârme sénner,
Op der stîr gêt d' schân nét enner,
Ménges bèdens déch erénner !

D' Magdelën konnt dach bereien,
Konns dem schecher du ferzeien,
Lôsz mîr hoffnonk ugedeien !

Wîrdech sén éch nét ze bèden,
Lôsz d' erbârme fîr méch rèden,
Brauch éch d' hell nét ze betrèden !

Lôsz méch d' sénner dach nét hénnern,
Stell méch rechts, sin éch nét énnern,
Wann's de d' schôf an d' béck gês sénnern !

Schéck méch fu fermaledeiten,
Dë eng schrecklech quâl erleiden,
Schéck méch zó gebénedeiten.

D' hèrz zerknirscht, foll brennent leiden,
Hëf erbârme Gott zu zeiden,
Wann der dót an d' lèwe streiden !

Dâch foll trënen, hèrzdurchstèchen,
Wa mer all onst grâf erbrèchen,
Wêrt de Gottménsch d' ûrtel sprèchen !

Duorfer hèf matt ons, ons ârmen,
Sësze Jesus ! all erbârmen,
Géf ons fritt an déngen ârmen !

# DER ENGEL - DES - HERREN.



De bauer as am felt um pló
A fîrt matt stârker hant,
Sei littchen dât séngt hèn derzó
A frêt séch sénges stant.
E lauschtert : wât laut an der fêrn ?
As dât nét der Engel-des-hêrrn ?

De jêer, dên de bésch durchstreift,
Dûrch felt a wîsen zët,
Dê matt dem full sei littche peift,
Séch frêt, dasz d' blimmche blët.
E lauschtert : wât laut an der fêrn ?
As dât nét der Engel-des-hêrrn ?

Den hîrt, dên d' schôf an d' gêsze wêt,
Em dë sei spitzel rennt,
Geseit, dasz d' sonn bâl énner gêt,
Spîrt, dasz se nét më brennt.
E lauschtert : wât laut an der fêrn ?
As dât nét der Engel-des-hêrrn ?

De féscher, dên de ganzen dâch
Séch matt dem gâr geplôt,
Fîrt hêm matt schârfem rudderschlâch,
Séng fésch si bôren drôt.
E lauschtert : wât laut an der fêrn ?
As dât nét der Engel-des-hêrrn ?

De bauer hellt mam plóen un,
En hélt séng kâp an d' hant,
E wèsz, wât jidder chréscht ze dun
An engem chréschtelant.
A lauden s' och weit an der fêrn,
Bèt hèn dach der Engel-des-hêrrn.

A wó de jêer op der juocht,
Dô bleift e róech stôn,
Den huon, dê gét an d' ró geluocht,
Den hutt gét ofgedôn.
  A lauden s' och weit an der fêrn,
  Bèt hèn dach der Engel-des-hêrrn.

Den hirt lëszt d' lâmer, d' gêszen, d' schôf
Am trapp ferun séch gôn,
Zët da sein hutt undèchtech of
Fer sei gebèt ze sôn.
  A lauden s' och weit an der fêrn,
  Bèt hèn dach der Engel-des-hêrrn.

De féscher zët sei rudder ân,
Sein âcher dreift dohin,
Gënt himmel hèft en da séng ân,
E wêsz, wât en ze din.
  A lauden s' och weit an der fêrn,
  Bèt hèn dach der Engel-des-hêrrn.

* * *

Um lant, dô sin se frumm a brâf,
D' gebët lëszt kên èch aus ;
Mâ an der stât sin d' hêrren dâf.
A wann s' am klackenhaus,
Am tûr bei de klacken och wêren,
'T bèt dach kên der Engel-des-hêrrn.



# GESANK.

Dem *"Sang und Klang"* aus dem Pâfendâl gewiddemt.

Gesank as frêt, gesank as loscht,
  Gesank mécht frésche mutt ;
Mîr sange gèr aus foller broscht,
Et dêt ons alle gutt.
    A sange mîr am chóer
    Zó Gottes luof a preis,
    Dann hë'r' der, dasz ét wóer,
    Mer mâchen èch neischt weis.

Mer sange bei der scheppche wein
E léschtecht, frëlecht litt ;
An as de wein schën hell a fein,
Da gi mer guor nét mitt.
    Wa mîr nét sange kénnen,
    Da si mer îweldrun,
    Wât mâ' mer bei de frénnen,
    Wa mîr kê liddchen hun ?

Am frëjôr, wann all fîlche séngt
A séngem blèderhaus,
Wann d' sonn matt goldne strâle schéngt,
Dann zëe mîr eraus.
    Mer lôszen d' lidder schâlen
    Dûrch d' bészcher an dûrch d' felt,
    Bis dasz se widderhâlen
    Weit an der weider welt.

As ê fun ons dên hantstrêch huot,
Kritt hèn e ambârt[1] bruocht,
A gét en dann dernô bestuot,
Gét och un hè geduocht.
    Ons allerschënste weisen,
    Dë sange mîr der braut,
    Hèn helft se selwer preisen,
    Dë séch him ufertraut.

Bréngt ê fun ons e kant zur dâf,
Da sange mîr him ênt,
Mâ wôr e fleicht nét weis a brâf,
Da sange mîr him kênt.
    Sétzt hèn dohêm ze wëen,
    Da séngt e seint eleng,
    Lôszt hèn de bendel zëen,
    En zët en nét ze streng.

Gi mîr dann âl a kâzegrô,
Da ként der dót gezûn,
Mer frôe guor nét fill dernô,
Mer stémmen him ênt un.
    An hun se ons begruowen
    Um kîrfech an e lach,
    Da sange mîr douowen,
    Mâ mîr, mer sange nach.

---

[1] Ständchen.



# GLECK ZOM NEIE JOR.

Erém as d' jôr, 't as schnell fergângen,
'T bruocht engem frêt, em ân're lêt,
A muonche góng an d' ëwechkêt,
Dên ét matt hoffnonk ugefângen.

Den ên huot kreiz a lêt gedrôen
Am jôer, dât fergângen as ;
En ânere quóm më béllech las,
E braucht emôl fleicht nét ze klôen.

An dë guor suorch a nót gelidden,
Mer wénschen dênen, dât as klôr,
Zóm éschte gléck zóm neie jôr,
Well sî mam schicksal brâf gestridden.

An dênen, dë nét fill ze klôen,
Dë nét fun honger blêch a môr,
Och dêne wénsche mîr d' neit jôr,
Dasz d' gléck nét soll fun hinne gôen.

An dênen, dë am folle lèwen,
Dë golt a sélwer hun, a bôr,
Och hinne gléck zum neie jôr,
Dasz sî séch nét um gelt ferhèwen.

Dât gléck, dât mîr èch alle wénschen,
Soll Gottes sêge fîr èch sin,
'Well as de sêgen èch dohin,
Ként nót an dót schnell îwer d' ménschen.

# D' SCHNEKLECKELCHEN.

De want, dê peift
Dûrch felt a bésch,
Et schneit, ét reift,
An d' loft as frésch.
Wó soss dach alles lèwe wôr,
Leit alles op der dódebôr.

Mâ chréschdâch dann
Erwâcht d' natûr,
Wât lèwe kann,
Weist lèwensspûr.
Wa muorgens mîr zûr mette gin,
D' schnëkleckelchen wêrt lèwech sin.

Dreikinecksdach,
Dê ként erbei,
A krâcht och d' bâch,
'T as bâl ferbei.
D' schnëkleckelchen lûszt aus dem schnë,
Et kuckt, wó nach der kineke më.

As Lîchtmész dô,
Kuckt Blâsius
Dem wanter nô,
Dê weiche musz.
D' schnëkleckelchen, dât lâcht a rîcht
Séch lilieweisz zum sonnelîcht.

Zur fuosent, wann
All ménsch ferréckt,
Dë blimmchen dann
De kepche béckt.
D' schnëkleckelchen schuomt séch, gét rót,
Et lét séch duor a stîrft séch dót.



# DEIN HERZ AS E GOTTESHAUS.



E jidder huot e kreiz ze drôen
Hei an dem jammerdall,
Dasz mîr ons all um kreiz ze plôen,
Dâtként fun Ewas fall.

Geseist d' um bèrch d' kapell dô stôen,
Fill foll'k gêt dran an draus ?
D' kapell, dë huot e kreiz ze drôen,
Et as e gotteshaus.

Dein hèrz, lôsz dîr, o ménsch, dât sôen,
As och e gotteshaus ;
Dein hèrz huot och sei kreiz ze drôen,
A fill gêt dran an draus.

# ONSEM NOPER SEI ROT.

I.

Lôszt dîr jonge, lôszt èch sôen,
Wéll der fró a glécklech gin,
Loszt dë frâleit, lôszt se gôen,
Well ét Ewas dèchter sin.

Wéll èch eng geschicht erzèlen,
Dasz der wészt, wë d' sâch séch huot,
Passt gutt op, gi' dîr ênt wèlen,
Ir der èch matt him bestuot.

Dîr konnt Schmatten Hennes kennen,
'T wôr e gudde frént fu mîr,
Drë en haut nach op den hennen,
Wann en nét begruowe wîr.

Schmatten Hennes, dè góng freien,
D' wôr keng frâ dohêm am haus,
Muszt sèch dach a nuocht geheien,
An d' gedolt góng entlech aus.

Konnt am duoref d' recht nét fannen,
An e góng zóm nechsten uort,
Gêt sèch duor e mèdche glannen,
Dât séch, denkt e, matt em puort.

D' mêdchen, dât wôr flénk a fleizech,
Wann den Hennes am gebei,
'T wôr nét rau a bèrebeiszech,
'T wôr am gëgendêl nach schei.

'T wôr nét sëer fill fum rèden,
Dôbei wâr ét âgezû'n,
D' schwetzt fum dót an d' schwetzt fum bèden,
Knéckech wâr ét matt de sû'n.

Mâ dem Hennes bâkt ét d' êer,
Bréngt em brót a kës erbei,
Well den Hennes wôr e fêer,
An ét flëft em brâf d' Marei.

Wann alt d' nôpesche gepéspert,
Dât wir all ferstellerei,
Huot den Hennes him gewéspert:
"Engel, d' leit si bës elei".

An den Hennes hélt sei M'rêchen,
An se hun séch da bestuot,
A sei mêdchen góf séng frêchen,
D' sâch dë huot séch gutt geguot.

Mâ dem Hennes góngen d' âen,
Op a kûrzer, kûrzer zeit,
Dach wât wollt de schellem mâen,
As wë klôe bei de leit.

Aus dem engel góf en deiwel,
An nach lâng der beschter kên,
Onsen Hennes wôr am zweiwel,
Op ét nét der sîwen ên.

Faul wôr d' M'rei ganz iwer d' môszen,
Muorgens quóm ét kèmol op,
D' haus wôr dreckech wë d' lantstroszen,
D' hôer lógen an der zopp.

D' M'rei dât lëszt séch neischt ofgôen,
D' knéckechkêt, dë wôr ferbei,
Huot ét d' ê'r an d' pann geschlôen,
Wôr den Hennes nét derbei.

D' schei dë wôr em ganz fergângen,
D' zong dë wôr allzeit geschlaff,
D' huot mam maul all leit gefângen,
A séng rède wôre graff.

Krott, dê muszt den Hennes leiden,
Wann och d' haus foll sâche wôr,
Fóng den Hennes un ze streiden,
Hât d' M'rei e bei den hô'r.

Schmatten Hennes góf begruowen,
D' M'rei huot séch erêm bestuot,
Mâ ét konnt séch nét beluowen,
'T wôr e róden, dên em guot.

D' zong dë góf dem Marë stompech,
D' leit dë hun ét ausgelâcht,
'Well sei mann wôr faul a lompech,
Huot em alles drop gemâcht.

Backrâ musz dât frâménsch leiden,
'T as keng kûscht em haut ze hârt,
A fenkt d' Marë un ze streiden,
Flët em d' hauf bis an de gârt.

D' strêch ka kaum en èsel drôen,
Dë all dâch dem Marë bréngt,
Krût se bis zó désen dôen,
An se wôre wuol ferdéngt.

II.

Kuckt, dô wôr mei brudder Tunn,
'T wôr de feinste borscht am duorf,
Jidder mêdchen wollt en hun,
Mâ e krût e schëne kuorf.

Sonndes wôr den Tunn gebotzt,
Hât och sûen an der tesch,
Huot dem reichste jong getrotzt,
Wann se owens bei der flesch.

Onsen Tunn hât d' Grëtche gèr,
Dât wôr îwerall bekannt,
Uzen en, wann d' hóchzeit wèr,
Matt dem schënste kant am lant.

D' Grëtche wôr en hófrech stéck,
Dât den Tunn un d' lîcht gelêt,
D' lâcht em muorgen op de réck,
Wann én d' haut zum danz beglêt.

D' Grëtchen hât all jong zum schâz,
Dên am ganzen duoref as,
Spîlt mâtt alle wë eng kâz,
Matt der maus, dë dót gebass.

D' huot de jongen d' kepp ferréckt,
Dann de spott matt e gemacht,
'Lô en d' wârem hant gedréckt,
Dann en an d' gesîcht gelâcht.

Onsen Tunn, e gudde Japp,
Glêft der hechs, wât sî em sôt,
Glêft er më as séngem papp,
Sénger mamm, dë oft geklôt.

An den Tunn, dê mengt ét gutt,
Dô wôr guor kên zweiwel drun,
Mécht séng mamm em och kê mutt,
Frêt en dach beim Grëtchen un.

"Nê", sét d' Grët, "dô gét neischt draus,
Déch wéll éch dach sicher nét,
Déch du ârem, hongrech laus,
Matt drei képpen an er hétt".

Wészt der, wên dât Grët nach kritt ?
'T wôr den hîrt aus onsem duorf,
D' jonge gówe sénger mitt,
Jidderê góf him e kuorf.

III.

Lauschtert nû, wât mîr geschitt,
Mîr a ménger beschter zeit,
Wë mei mêdchen méch drukritt,
An éch wôr èch brâf geheit.

'T góng mer îwerall zur frechs,
D' kickelt, schmunzelt, d' babbelt, d' lâcht,
Wë eng recht ferlëften hechs,
Huot ét séch u méch gemâcht.

D' hât mer schnell ét ugedôn,
Datt éch dô stóng óne wèr,
'T góf mei schâz, éch musz ét sôn,
An éch hât de schâz och gèr.

Schë wôr d' mêdche, gutt gebaut,
Nét ze kleng a nét ze grósz,
Mengen éch gesëch ét haut,
Matt dem hutt, op dêm eng rós.

Hôer hât ét keschtebróng,
Grosz an hell a lèwech ân,
D' wôr gefë'rlech fîr e jong
Séch doa bekannt ze mân.

Pëerlen wôren d' zenn am mont,
D' léffer wôre róserót,
Schëner hett der se nét font
Bei er joffer nô der mót.

D' bâke wôren ronn a foll,
D' rósen dë hun drop geblët,
An de kénn wôr nét ze boll,
Wôr as hett mer e gedrët.

Un dem mêdche wôr geschéck,
An der truocht, um ganze gânk,
Duocht, dât mêdche wîr mei gléck,
Fîr mei lèwe, lèwe lânk.

Mâ éch hu méch uorch geîrrt,
'T gét keng rósen óne dèr,
Hun dë dèr dann och gespîrt
Un der rës-chen, dë éch gèr.

Duocht mei mêdchen hett en hèrz,
An am hèrz, dô sësz éch dêf.
'T wôr nét wóer, 't wôr am Mèrz,
Dû krût éch mein ofschîdsbrêf.

Hett en donnerkeil méch traff,
Wîr éch nuots an d' mèr gefall,
D' hett méch nét më ugegraff,
'Wë dên ofschêt knall a fall.

Sprângen duocht éch, ârme jong,
Miszt mer d' hèrz fu gellech péng,
Wó éch góng a wó éch stóng,
Góf mer alles gèl a gréng.

Jôre góngen drîwer hin,
Mâ nach huot mer d' hèrz geblutt,
Hun ét dach nach gèr gesinn,
Wôr dem mêdchen dach nach gutt.

Mâ ét huot séng strôf och kritt,
Op de weier muszt ét gôen,
'T guof dês sant ze knéppe mitt,
Kénnt nach haut zó Affe frôen.

## IV.

Lôszt dîr jonge, loszt éch sôen,
Wéll der fró a gléckleeh gin,
Lôszt dë fraleit, lôszt se gôen,
Well ét Ewa's dèchter sin.

Wë mer aus der bîbel wéssen,
Krût schon Ew' am Paradeis,
D' schwëer èrfsénn op d' gewéssen,
Lêt den Uodem dô op d' eis.

D' frâleit sén nach lâng keng engeln,
'Well se hu keng flël'ken un,
Mâ sî kénnen dên dîrengeln,
Dêm s' ét êmôl ugedun.

Kénne wë gebeidelt schwetzen,
Bis se èch de kapp ferréckt,
Wêrden dann hîr zonge wetzen,
Lâchen, dasz ét e gegléckt.

Dë op hîre bâke rósen,
Feier an den donkeln â'n,
Lôszt se gôn, se brenne, glôsen,
Wêrden èch ongglécklech mân.

An dë blêch matt blonten hôer,
A matt âen himmelblô,
Jongen, dô as fill gefôer,
'T as eng zort, dë as nét dô.

Jongen d' frâleit, dât se kâzen,
An der wészt, wë d' kâze sin,
Dë fîr lecken, hanne krâzen,
Wann se och gehêmelt gin.

Lóst dîr jonge, loszt éch sôen,
Wéll der fró a glécklech gin,
Lôszt dë fraleit, lôszt se gôen,
Well ét Ewa's dèchter sin.

## MEIN HUTT.

Mein hutt huot drei schéppen,
Drei schéppe mein hutt,
An hett e keng schéppen,
Da wîr ét kên hutt.

Mein hutt huot drei schéppen,
Drei schéppe mein hutt,
An hett en zwó schéppen,
Da wîr e nét gutt.

Mein hutt huot drei schéppen,
Drei schéppe mein hutt,
Ma hett en eng schépp blos,
Da wîr ét kên hutt.

Mein hutt huot drei schéppen,
Drei schéppe mein hutt,
A well en drei schéppen,
Stêt hê mer 'só gutt.

# DE STESELER.

Am Mèrscherdall zó Stêsel, dô stêt mein hêmechshaus,
Méng mamm, dë wôr gestuorwen, begruowe wôr mei papp,
Ech hât nét brudder, séschter, wôr ârm as wë e Japp,
A wë onst haus ferkâft góf, dû muszt éch dô eraus.

Et huot méch fortgedrîwen, fort aus dem Mèrscherdall,
Ech sén dûrch Frankreich gângen, éch hât e stûrm zur së,
Um mèr dô sôllt éch stèrwen fu lêt a krenkt a wë,
A schéffbroch musst éch leiden, ét wôr en hârde fall.

Mâ éch quóm an Amérika, ferdéngen eppes gelt,
Ech sén an d' West gezûen, éch sén en trapper[1] gin,
Ech hun de bèr gefângen, de róde mann[2] gesinn,
Ech hun em helfe jôen dùrch bésch, a bèrch a felt.

Lâng wôre mer frénn zesummen, an duornô góf ét streit,
Dach sén éch him entsprongen, wë hè mer d' hétt ferbrannt,
Ech góf des lèwens lêdech an désem wélle lant ;
Ech góng an d' diggings[3] kappen, dach némme fîr eng zeit.

Ech góng op de sêmill schaffen, dobei quóm neischt eraus,
An holz am bésch ze hâen, dât wôr nét ménger sâch,
Dû góng éch flëtzen dreiwen, ét blóf nét mei geschmâch,
Ech góng zum bauer déngen, dû zëen éch méch draus.

Ech wollt mer eppes spuoren, éch hun ét och gedôn,
De bauer hât eng duochter, de hett éch gèr gehuot,
De papp wôr ét zefridden, a mîr hun ons bestuot,
Haut se mer glécklech ménschen, méng frâ, dë kénn der frôn.

---

1) Trapper, engl., ên, dê fâle setzt, fîr wélt ze fenken.
2) Róde mann nennt mer den indianer.
3) Diggings, engl., lecher, aus dênen se mineral gruowen : blei oder golt.

Hu kanner, dë sécb schécken, als chréschte sén s' erzû'n,
An d' schól duor sén se gângen, an och an d' kannerlë'r,
A folgsam sén s' a schaffen, der mamm, dêr sén s' eng ë'r,
Se blë'n 'we d' prairieblummen, mer hun ons gellecht drun.

A wann éch nô der ârbecht zesumme matt e sin,
Da musz éch en erzèlen fu méngem hêmechshaus,
Fu Létzebûrch, der festonk, frôn si méch alles aus,
Sî wéllen émmer wéssen, wa mîr 'môl dôhi gin.

Lëszt Gott mer méng gesonthêt, da kann éch haut scho sôn,
Zën éch matt frâ a kanner zûr âler hêmecht hin,
A muttergottessonndech, wéll éch doîwer sin,
Dasz matt der précéssion mîr all dô kénne gôn.

A wôr éch dann zó Stêsel a méngem stackhaus dran,
An an der neier kîrech, an hu mer d' stât gesinn,
An d' létzebûrger lentchen, wéll éch zefridde sin ;
Ech danke Gott fun hèrzen a schlësze gèr méng ân.

# ONSER HERRGOTT AN DE DREI MISELER.

Zént Pëter, du as e gudde mann,
Lôsz ons drei miseler an den himmel ân,
Mer hu fill schwëer hatt gedrôen,
Gebèt, geschafft an onsren dôen,
Mer hoffen, dasz an der ëwechkêt
Ons onsere lón och nét entgêt.

Zént Pëter as e gudde mann,
Dê lëszt méng miseler dan erân.
''Mâjô'' sêt en, ''éch musz gestôen,
Fill hatten hudder êr dèch gedrôen,
Mâ och fill muonche patt gekrecht
A muonech nuocht erdûrch gezecht''.

"Da wélle mer bei de rîchter gôn,
Gesi wât dê wêrt fun èch sôn.
Fîr all êrt bèden, plôe, geheien
Wêrt hèn èch wuol êr pett ferzeien,
Mâ, wâ der soss nach um gewéss'n,
Dât lëszt séch dô nét wuol ferquéss'n".

"Hei sén drei miseler", sêt zént Pitt,
"Wë dîr, Hêrr Gott, jô wuol gesitt,
Sèt hinne gnèdech, hèft erbârmen,
Sî hâte mattlêt matt den ârmen,
Dë dûschtrech hun s' allzeit gedrenkt
A mattgedronkt, dasz ét geklénkt".

"Fun Emmel[1]ként ëm Tunn hei hèr,
Dên haut gër an den himmel wèr,
Sei kômper dô, dât as e Sénzer,[2]
Dên hei e Wórmeldénger wénzer ;
Hèn hât allzeit e gudde wein,
Schë klôer, hell, an d' blumm wôr fein".

Den Hêrrgott rompelt d' mechtech stîr
A rifft den Emmeler[3] dann erfîr.
"An du bas fun der Ennermusel,
Dô huol'n se deiwelsdreck a fusel,
Sî kë'ren d' bâch an d' fâsz erân,
An dât soll muselwein da mâ'n !"

"Well dîr, ëm Tunn, më klûch gewèscht
As wë Gott fatter, son a gêscht,
Well dîr aus fusel wei wollt mâ'n,
Soll èch êr strôf och haut erzân.
Fort, marsch matt èch an d' hellepein,
Dô lescht den dûscht matt êrem wein".

Dem Sénzer wôr ét nét êndun,
Wë hè gehëert, dasz ëm Tunn
Ferdâmt wôr an all ëwechkèten,
An hèn, hè wôr jô haut den zwêten,
En hât d' gewéssen och nét reng,
A Gott, de rîchter, dê wôr streng.

1.) Un der Ennermusel. — 2.) Sénzer, aus Sénzech a Lothréngen.
3.) Dë fun Emmel.

"Ferzei, o Gott, mîr, du mein hêrr,
Ech hât déch allzeit lëf a gêr,
Ech hu mei wein nét gallisëert,
Ech hu keng bâch an d' fâsz gekëert,
Mâ wann e guor ze sau'r geschmâcht,
Hun éch matt zock'r e sësz gemâcht".

"De wein, dên dîr bei Sénzech baut,
Ech wêsz, dât as e sauert kraut,
Duorfìr hun éch matt dir, du ârmen,
Als rîchter dann och mein erbârmen,
An d' hell, duor brauchste nét ze gön,
Am fè' feier musz de d' strôf erdrôn".

Du quóm de Wórmelcher un d'rei.
"O hèrr", sêt hên, "dîr wôr éch trei,
Ech hun als chréscht méng flîcht gedôen,
Dât kenn' der hei zént Pëter frôen ;
Ech hu méch fill geheit, geplôt
A wôr am onggléck kês ferzôt".

"Mei wéngert wôr am gudde stant,
Mei wein allzeit as reng bekannt,
Fum schmèren wollt éch kês neischt wéssen,
Dôdran hun éch e rengt gewéssen,
De mésswein, dên ons hêrre kâft,
Hun se bei mîr séch ugeschâft".

"Mâ soss wôr éch der beschter kên,
Hât lëwer zwë pett as wë ên,
Wôr kês beim kârtespîl zefridden,
Hu matt dem nôper oft gestridden,
Mâ nu se mîr méng sénne lêt
Fun haut u bis an d' ëwechkêt".

Dû stóng de rîchter op fum trón
A rêcht dem Wórmelcher d' himmelskrón.
"Wells du dei wein 'só reng gehâlen,
Hun éch un dîr mei wuolgefâlen,
An all déng sénne si ferzi'n
Op ëwech sollst am himmel sin".

# DE SCHNE.

Wât d' folleck an der Palz séch derfun erzèlt.

Wë Gott der hêrr a sénger macht
Erschâfen d' kreider, d' grâs an d' bêm
An d' rósen, d' liljen foller pracht,
All blummen, dë um felt dohêm,
Schâft hên zó allerlescht de schnë,
Well soss guor neischt z' erschâfe më.

Zwâr kritt de schnë kê fârwecht klêt,
Kê reckelchen fu ródem golt,
Well aus dem schnë kê lèwe gêt,
Huot Gott der hêrr dât nét gewollt.
Dach giddech sêt en zó dem schnë :
''Sich dîr eng fârf, 't mécht wënech më''.

De schnë wôr eidel, âgebìlt,
E sêt zum grâs : ''Schenk mîr dei klêt,
Du gés jô op der èrt gezîlt.
Dât gréngt, dât as ét, wât mer stêt,
Ech kommen aus der loft erôf,
Du aus dem gront, dât as eng strôf''.

Dû gêt de schnë a séngem stolz
Zur rós a rèt se hófrech un :
''Du huos jô spétzech dèr um holz,
Lôsz méch dei róserót dach hun.
Wât méchs du matt der schëner fârf ?
Fir dë huos du dach kê bedârf.''

Zum feiëlchen, dât hêmlech blët,
Huot dû de schnë séch higewant:
‘‘Schenk mîr déng fârf, dë méch unzët,
Et as de schënst am ganze lant,
Hei an den hecken, an den treisch,
Mécht sî jô dach kê grószt gedeisch.”

Der sonneblumm hîrt blénkecht golt,
Dât huot dem schnë ant d’ â gestach,
A golt hett hèn séch klêde wollt,
Gént hèn wir da guor kê ferglach.
De schnë, dên huot se drém gebèt,
Mâ d’ sonneblumm huot wénsch gerèt.

All blumm um felt, an op der hêt,
Dë Gott der hérr erschâfen hât,
An dë séch hîrer fârf gefrèt,
Zó allen huot de schnë geschwât,
En huot se ém hîr fârf gefrôt,
Mâ all hun sì em nê gesôt.

De schnë, dê góf brâf ausgelâcht,
Dêr blummen eng nennt e ferréckt,
Dë aner hun de spott gemâcht,
Mâ all hun s’ en op d’ schéff geschéckt,
E sollt se weider nét më plôn,
Fort sollt e sénges wêes gôn.

E góng och entlech sénger wê,
Mâ foller zuor a foller lêt,
Sétzt am ferdrosz séch op eng lê,
Wó eng schnëkleckelche bei stêt.
E klôt er all sei battert wë,
An dë hât mattlêt matt dem schnë.

‘‘Well mîr kê ménsch eng fârf wéllt gin,”
’So jëmert hèn a séngem lêt,
‘‘Musz éch wuol óne fâref sin
A wë de want och óne klêt.
A well kê ménsch de want geseit,
Rôst hèn als stûrm zó sénger zeit.”

D' schnëkleckelchen erbârenit séch
A sêt zóm schnë : "Du, éch wêsz rôt,
Mei mentelchen krist du fer déch,
Zwâr as e weisz, mâ 't as eng wôt.
Du kris eng fârf an och e klêt,
Dât dîr den déngscht zur nót dach dêt".

Zefridde wôr de schnë a fró,
En huot de mentelche gedrôn,
Duorfîr helt hèn der blimmchen zó
A lëszt de frascht neischt gént se sôn,
En hellt se wârm, en dréckt se lëf,
Wa gêr de want se huole gëf.

Mâ soss dë blummen alleguor,
Dë op de wîsen, an dem felt,
En allen huot e râch geschwuor,
Bis un d' lescht enn fun déser welt.
Wann hinne want a frascht neischt din,
De schnë, e rîcht se sîcher hin.



# ENG SECHEN AUS DEM ESLECK.

'T lóch dëf an den Ardennen,
E schlasz zó âler zeit,
Dât sî Montjardin nennen,
Fun Hófelt nét guor weit.
Zó Montjardin dô haust
Frâ Blanche, dë bës a streng,
Eng frâ, dë gèr opbraust,
A soss der beschter keng.

Frâ Blanche matt hîrer joffer,
Dë pâkt hîr sâchen ân,
An d' késcht an an de koffer
Fîr séch op d' rês ze mâ'n.
Frë muorgens wollt se gôn,
Frë îr e full nach séngt,
Dât lëszt s' em jêer sôn,
Dên s' op der juocht bedéngt.

Nach fonkeln d' stèrn um himmel,
Dû quóm de Pèr dohèr,
En hëert e gemimmel,
Dasz d' schlaszfrâ an der wèr.
De Pîrche wôr nét domm,
E klappt se all eraus,
Frâ Blanche, dë wôr nét stomm,
A botzt de jêer aus.

Sî sêt em d' lë'rcher hetten
Gesongen op dem felt,
Sî wéllt ém alles wetten,
Wât hirt op déser welt.
''Och nên, madamm, dîr îrt'',
Sêt hîre jêer drop,
''Dasz dîr ferluore wîrt,
Mei kapp dë sèt éch drop.''

"Gëf mîr dât lant gehëren,
Em dât éch lâfeként,
Bis dasz mer d' lë'rchen hëren,
Wann sî den dâch ferként,
Et wîr en zimlecht stéck,
Dô as kèn zweiwel drun,
Ech mëch nach muonche schréck,
Hett éch de lâf ze dun".

D' madamm hellt op ze schêlen,
Bedenkt séch, sêt zum Pèr :
"Abê, dë sâch soll gêlen,
Dât dô gesëch éch gèr".
De Pèr bedenkt séch nét,
Spréngt fort as wë e rë,
D' gelêenhêt dë gét
Sei lèwe lâng nét më.

'T gêt lânscht dem focht séng duochter,
Fort wë de stûrm a want,
De Pèr kuckt nét dô'ruochter,
Him gêt ét haut ém d' lant.
Am nû wôr hèn am dall,
Lêft fort gént muorgenssonn,
Wann hèn och duorgefall,
En uocht nét sénger wonn.

De Pèr lêft schnell a schneller,
Lêft da gënt méttessonn,
Zur lénke gét ét heller,
Am schlasz, dô billen d' honn.
Frâ Blanche, dë kuckt an d' welt
A lauschtert eng gutt weil,
Op nach an hîrem felt,
Keng lë'rchen an der eil.

Hei brécht de Pèr eng streiszchen,
An dô en âscht fum stâm,
Stëszt duor a schlèckenheis-chen
An d' lach beim êchebâm.
Hei drët de Pèr e stack,
An dô e stên erém,
Zwâr dët en nét ze dack,
Mâ dach en drët se ém.

Der dâch fenkt un ze grôen,
Fill zeit as nét më rescht,
'T musz nun op d' schlasz zó gôen,
De Pèr, dên dêt sei bescht.
E rennt de bèrech op,
'T as wât e renne kann,
D' madamm mécht d' fénster op,
Hè ként zur dîr erân.

Kaum wôr de Pèr dobannen,
De schwês drépst fun der stîr,
Fellt d' sonn och dôerannen,
Dûrch d' fénster bis ant dîr,
An d' lëerchen dë klémmt
Dëf aus dem dall erop
Um litt, dât s' ugestémmt,
Bis hëch zum himmel op.

D' madamm konnt neischt më sôen,
De jêer krût sei lant,
An îr s' op d' rês wollt gôen,
Huot sî emt zóerkannt.
En dausend drei ôr fëer,
Dêr schënster muorge bésch,
E feine juochtrewëer,
Matt wâszer, wélt a fésch.

De Pèr, dên hât erbârmen
Matt alle klenge leit,
E schenkt sei lant den ârmen,
A krût e jôrgezeit.
All jôer op den dâch
Gét fîr séng sël gebêt,
Fun dêm, wât hè gemâcht,
Gét da matt dank gerêt.

# CASEMIR FU POLEN AN DE BLANNE JANG.

Den herrzoch Jang fu Létzebûrch
Wôr kinek och fum Bëmelant,
Mâ hè wôr blann an dôerdûrch
Góf hên de blanne Jang genannt.

Aus Pôlelant de Casemîr,
Dê wôr als spottfull weit bekannt,
Nu glêft dîr leit ganz sicher mîr,
En as 'môl uorech ugerannt.

Wë hè gënt Bëmen as an d' felt,
A gënt de blanne Jang gezûn,
Mécht hên de spott mam blannen helt,
Mâ greilech huot en séch bedrûn.

E schéckt dem herrzoch Jang e brëf
An aller eil dûrch eng staffët,
Schreift, dasz dêrs kriche mitt hè gëf,
A bréngt de fridden op d' tapët.

Dêrs blutt, sêt hèn, as g'nuch fergosz,
Méng leit, mellt hèn, hun d' streide sât;
Mâ dasz de krich nét ganz emsoss,
Bréngt hèn en ânere plang op d' blât:

"Déch kinek als en dâpere mann,
Déch fuordern éch zum streit eraus,
Mer spèren ons zesummen an
A fèchten onsre krich dann aus."

De kanzler lêt dë sâch em duor,
Mei Jang, dên huot de spott begraff,
E guof bâl blêch, bâl rót fun zuor,
Huot d' fauscht gemâcht an da gepaff.

Op flénkem gaul e reitersmann,
Schéckt hèn zum kinek Casemir ;
Dê reit schnell, wât e reide kann,
Bis bei dem Casemîr séng dîr.

De Pôlekinek ként eraus
A matt him muonchen èdelmann ;
Hè frêt de ritter lâchent aus,
Wómatt dasz hèn him dénge kann.

"Mein hêrr, sét dên, huot méch gesant,
Fill complementen lëszt e sôn,
Hofft dasz dîr ëch nach wuol befannt,
A lëszt nô frâ a kanner frôn."

"Mâ d' hâptsâch, dë éch hei ze dun,
As d' entwért op de leschte brëf,
Mein hêrr, dên hélt dê streit matt un,
Dasz 't dann en enn mam kriche gëf".

"Nôm brauch bei echte rittersleit,
Musz alles gleicher hant da sin :
Zwê schwèrter matt der gleicher schneit,
Dë gleicher zeit geschmît sé gin".

"Den harnisch gleich, a gleich och d' schélt,
An d' lûcht gedèlt zó gleicher hant,
Dât as, as wë mein hêrr ét wéllt,
De kinek Jang fu Bëmelant".

"Wann dîr êr âen ausgestacht,
Dann as e jidder zeit berêt,
Sei schlâch ze fëren an der schlacht,
Dasz dése krich zó enne gêt".

De Casemîr huot neischt gesôt,
Mâ d' èdelleit, dë hu gelâcht,
De reiter as derfu gejôt,
An d' folleck huot de spott gemâcht.

# DEITSCH MENNER SCHWEREN EN DEITSCHEN ET.

Zur zeit wë d' spuonjer d' hêrren am reiche Nidderlant,
A wë Philipp den zwêten regëert matt stârker hant,
Gét hên dât lant der duochter, wë sî bestuot as gin
Matt Albêrt dem èrzherrzoch, als brautgeschenk dohin.

Fun Estreich wôr den Albêrt, en echten, deitsche mann ;
E rifft dë grósz zesummen, étként, wë komme kann,
Den êt der trei ze schwèren, ze hëre gudde rôt,
Gesi wât neis a Brëssel, a neis am jonge stôt.

Sî kommen aus de Flandern, aus Chiny, Létzebûrch,
Fun Tournay, Brugge a Mecheln, fu Gent hèr a Limbûrch,
Fu Léck, Namór, Antwêrben, dem Hainaut a Brôbant,
Nô Brëssel kommen d' hêrren, dë d' stenn dohigesant.

Den adel schéckt dë mechtechst, dë weis de pristerstant,
Hîr mêre, propste, scheffen, dë schécken d' stèt am lant,
An d' folleck dreift de fìrwétz nôm schëne Brëssel hin,
Et gëf dach gèr den Albêrt an d' Isabell gesinn.

Wôr dât eng frêt e jûbel a jidder gâsz a strôsz,
Wôr dât eng pracht e reichtom, ét góng bâl ìwer d' môsz,
Matt fuondlen, wappe, schélter wôr jidder haus gezîrt,
Der sit bâl an de strôszen fun dîr zu dîr ferîrt.

Am grósze sall am rôtshaus, fìrdrun as d' esplanât,
Dô sósz am kinecklechen, am prechtechen ornât,
Op séngem trón den Albêrt, matt sénger Isabell,
De gouverneur, d' beamten, dë wôren op der stell.

A ronderém dô stóngen beim trón op der estrât,
Fum goldene Flësz dë ritter an hîrem folle stât,
Nô hinnen dann prélâten, d' scheffen, d' èdelleit,
Dë Létzebûrch geschéckt hât, nôm recht aus âler zeit.

Am grósze sall dô sószen zó fësze fun dem trón,
Sì sószen fìr am klengen, an dann am grósze bón,
Nô de prélâten d' ritter, an d' scheffen hannendrun,
A bei de scheffen d' mêren, fìr d' uordnonk recht ze hun.

Dô wôr fill pracht a reichtom, fill eifersûcht a stolz,
Den adel an dë bìrger, dât wòr nét enges holz,
Dë eng dë hun den âneren matt hìrem golt getrotzt,
De ritter wôren d' bìrger zur frechs eraus gebotzt.

'Sóguor bei scheffe, mêren, do wôr de neit nét kleng,
D' Brôbenner all dë wôren de Lécker ze gemeng ;
De clergë wôr gescheiter, wôr hèn och gutt geklêt,
Lâcht hèn séch dach an d' feischten fìr dë domm eidelkêt.

Matt fillem wuolgefâlen a matt zefriddener minn,
Kuckt Albêrt den èrzherrzoch op dë fersammlonk hin ;
Dann hëft e séch fum sëszel, gënt himmel streckt en d' hant,
Gënt himmel gin séng âen, e schwèrt sein êt dem lant.

Dât wôr e feierlechen, erhâbene moment,
Wë Albèrt den drei stennen hìr rechter unerkennt ;
A wë e sêt dë wìrder : "*Que dieu me soit en aide*",
Dû jûbelt d' ganz fersammlonk a jauchst fu lauter frêt.

A wë de stûrm ferbei wôr, dû trétt den herolt fìr,
E frêt op jidderên berêt zum schwère wìr.
Se wôren all zefridden, se schwèren hìren êt
Dem Albêrt trei ze bleiwen am gléck an och am lêt.

Op sì aus Flandre quómen, aus Mecheln aus Bróbant,
Op èdelleit, prélâten se sén am hêmechslant,
Op mëre sì, op scheffen, dohêm an hìrer stât,
Sì quómen all ze schwèren der rei nô, wë gesât.

Sì muszten d' knëe bëen, erhèwen hëch hìr hant,
Sì schwère matt zwë fanger, him trei, dem firscht fum lant,
Sì schwèrn a welscher sprôch a matt dem welsche gêscht,
Sì schwèren nô enâner, wë sì den herolt hêscht.

Wë s' all geschwó'ren hâten, dë't Nidderlant geschéckt,
Dû quómen d' Létzebûrger zóm êt erbei geréckt,
Et wôr fun Trëer de Rheinhârt, abt zó St. Maximin,
Fun Orval abt Remâkel, dë d' ëscht erbeikomm sin.

Fun èdelleide quómen, dât as nach haut bekannt,
Dë allerdîchtechst menner aus ons'rem ganze lant,
Herr Johann fu Stâtbrëdemes, dê freihêrr wôr zó Wolz,
Grôf Florence fu Berlaymont, en hêrr guor grósz a stolz.

Nôm firscht fun Arebèrch a Neierbûrch grôf Câri,
Du quómen d' hófrech probsten fun Echternach an Arl,
Fu Bittbûrch an der Eifel an och fun Damvillers,
Wôr dô mat sénge scheffen fu jidder stât de mêr.

Dem Albêrt trei ze schwèren, him als regent fum lant,
Hât Létzebûrch de scheffen, mam syndicus gesant.
A wë se all dô stóngen, schën an er ronner rei,
Du sollten sî jo schwèren e welschen êt der trei.

Dât hun se nét gedôen ; nô hîrem âle recht,
Als echten, deitsche mennern, stóng hinnen d' welscht ze schlecht ;
An dann de knë ze bëen, dât klénkt e grât 'wë spott,
Sî se gewînnt hîr knëen ze bëen fîru Gott.

'Só bleiwen d' Létzebûrger wë menner strâcks dô stôn,
Sî hèwe blós ê fanger fîr hîren êt ze sôn ;
Sî schwèren als deitsch menner en echten deitschen êt :
"Só hellef ons Gott ant d' hellgen bis an all ëwechkêt".

Dât huot de Nidderlenner nét grât ze gutt geschmâcht,
Dë eng gin séch un d' fluchen, dë âner hu gelâcht,
Et góf e péspere, gromm'len am grósze weide sall,
Dât Albêrt dem èrzherrzoch nét grât ze gutt gefall.

Dë wéllen d' welsch ferspotten, dë aus dem ginzentrausch,
Sî hu gewész fum fâro en uordekléche rausch,
Sîn dë më as mîr âner, der rède gi gefërt,
Et góf 'só gutt gepéspert, datt Albêrt alles hërt.

Den Albêrt góf onróech, e rompelt bës séng stîr,
En trétt fum trón ernidder an op d' estrât erfîr ;
Den herolt dê gét d' zêchen, dasz alles stéll se sollt,
Well Albêrt den èrzherrzoch e wîrtche rède wollt.

"Dîr Nidderlenner lauschtert, éch wéll èch eppes sôn,
Wuorfir dât gromm'le, knuotern, wuofir dât spotte, klôn,
Dîr braucht èch nét ze wonnern, dîr huot schon oft rebellt,
Gënt Gott a gënt de kinek, dât as nét, wât gefellt."

''Respect fir d' Létzebûrger, dë wôren allzeit trei,
Se kénnen als deitsch menner op deitsch och schwèren hei,
Erhèwen sî e fanger, aus hîrem â e bléck,
Sêt ons, dasz se trei bleiwen am ongléck an am gléck !"

Dë hófrech Nidderlenner, dë mâche grószech ân,
Se muszten d' spotte lôszen, sî kuke sauer drân,
De Létzebûrger wôr ét, en dèwe kreck an d' holz,
Se konnten séch wuol frêen matt ganz gerechtem stolz.

# D' WICHTELCHER.

## ZO FICHTEN.

### I.

D' wîchtelcher hâte bei Fîchten e schlasz,
Dâs wât ons d' sêgercher sôen,
D' schlasz, dât wôr prechtech,
D' Scheierbûrch mechtech,
'T as emôl guor nét ze sôen,
'T kann ên 't nach haut un de reschter gesinn.

An op der Scheierbûrch wuont en, de kineck,
Dêm all dë wîchtelcher déngen,
Wó se bewâchen,
Sî matt den drâchen,
D' sélwer an d' golt, dât se bréngen,
Fannen se d' ménschen am misêr an ârm.

Kleng sén dë wichtelcher, butzech gewèscht,
Mâ dach gescheit ïwer d' môszen,
Nét ze belëen,
Nét ze bedrëen,
Dât muszt e jidder e lôszen,
Grósz wôr dât folleck, a brâf dë kleng leit.

Helfen de ménschen, wann s' an der nót,
Helfen e plóen a sëen,
Schneiden a stacken,
Spannen um racken,
Fîr s' aus dem êlent ze zëen ;
Dô wó se helfen, wâr sêgen a gléck.

Mâ se di mêschtens hir ârbecht bei nuocht,
Datt jô kê ménsch se dru stëert,
Gêt en da kucken,
Krën se hîr mucken,
Schuomen séch a se genëert,
Fort gin s' a kommen dann nét më erém.

Mâ wë dë zeiten emôl ânescht se gin,
D' ménschen all dâch më gelëert,
Wë se du émmer
Schlémmer a schlémmer,
Bëser se gin a ferkëert,
Wôr d' régement fun de wîchtelcher aus.

Dû sén se fort, aus der Scheierbûrch fort,
Fort aus der gëgent gezûen,
D' blummen, dë trauern
Haut op de mauren,
Fort sén och d' eile geflûen,
Haut as kên dâch a kê gèwel më dô.

Mâ fun de wîchtelcher wêsz mer um lant
Haut nach ze zêlen a sôen,
Wó se gesët hun,
Wó se gemët hun,
Wât s' och soss nach gedôen,
Wó se de ménsche gehóll'f an der nót.

## STERPENECH.



### II.

Zó Stèrpenéch, dô wôr e schlasz
Matt fillen tîr a mauren,
Den èdelmann, dên hêrr drop as,
Dê kennt guor kê bedauern.
Et wôr e rechte bëse wupp,
Séng frêt wôr d' leit ze plôen,
Duorfîr hât gënt dê belzebupp
Och jidderên ze klôen.

E stong emôl frë muorgens op
Matt uorge, bëse launen,
E rifft e bau'r op d' bûrch erop,
De bauer wôr foll staunen.
"Hei flappes drô dê brëf nô Metz,
A géf déch brâf un d' lâfen,
Soss krisde brîgelen nôm gesetz
Fîrt tôzen an d' maulâfen."

„Ir d' sonn den owent énnergêt,
Muszt du mer entwért bréngen".
De bauer sêt: „Keng mîgelechkêt
Ech dât môl ze bedéngen".
Den hêrr dê greift nôm geiszelstronk:
„Mâ wârt éch wêrt déch lëren".
De bauer mécht a gëe spronk,
'T wôr aus mam resonnëren.

Den ârme schelm gét séch drun
Matt leif a sël un d' rennen,
Wât sollt en och wuol ânescht dun,
Sollt him de réck nét brennen?
Séng frâ frêt op der fîschter dîr,
Wuofîr esó pressëert;
De nôper frêt, wât him wuol wîr,
En huot se nét gehëert.

E klenge mennche frêt: „Wóhin?
Wéllt dîr êch nét opsétzen?
Zó Metz kénn dîr fîr méttech sin,
Méng geil, dë gin 'wë d' blétzen.
Ir d' sonn gënt owent énnergêt,
Kénn dîr êr entwért bréngen;
Wât dann de bëse wupp wuol sêt,
Dasz dîr e konnt bedéngen."

De mann sétzt op, de wîchtel dreift,
Séng schémmelen dë zëen,
Dasz duoref ém duoref hanne bleift,
An d' bêm an d' heiser flëen.
Zu Metz wôr hèn a gudder zeit,
Fîr d' entwért ofzehuolen,
De bauer hât séch nét geheit,
Gespuort u' schong a suolen.

Um hêmwê góng ét nach më schnell,
'Well d' schémmele se geflûen,
Hëch stóng nach d' sonn a schéngt nach hell,
Wë sî gént duorf gezûen.
De bauer dankt fill dausent môl
Dem wîchtelchen fun hèrzen,
Den hêrr klappt hèn nét blô an hôl,
Den owent gét ét stèrzen.

„Mîr brauchst de", sêt de klenge mann,
„Mîr brauchst de nét ze danken;
Wë éch de ménschen helfe kann,
Dât sén oft méng gedanken.
Sô déngem hêrr, wannste geseis,
Ech këm e muorgen huolen,
Zwar se méng schemm'len dann nét weisz,
Meng geil se schwârz 'wë kuolen".

De bauer rennt mam brëf an d' bûrch,
Den hêrr hât âner launen,
E lèst de brëf gleich zwêmôl dûrch,
E lèst e foller staunen.

E frêt de bauer hin an hèr,
Wë hèn nô Metz konnt gôen,
De bauer sêt dem bûrechhêrr,
Wë d' sâch séch zógedrôen.

Dem hêrr, dêm gêt dât gënt de stréch,
E kritt e gëe schrecken,
,,Alsó", sêt hèn, ,,da s t è r p e n é c h,
Op d' bôr musz éch méch strecken."
De bauer, dên huot d' kreiz gemâcht,
As aus dem schlasz gesprongen,
Séng stèrzen hun em gutt geschmâcht,
En huot se all gezwongen.

Frë muorgens kuckt de bauer aus
Dûrch d' spâlen an de luoden,
De wîchtel fîrt lânscht baurenhaus,
En hât eng leich geluoden.
Schwârz wôren d' geil, a férchterlech,
'T as guore nét më ze sôen,
Duofîr hêscht d' schlasz och ,,S t è r p e n é c h"
Bis haut zó onsren dôen.

## RECKEN.

### III.

,,O Gott, wât mân ? wât soll éch din ?
Mei mann as dót, méng kanner kleng,
Ferkâft sén d' pêrt, méng ochsen hin !
Nu sén éch óne héll'f, eleng !
Wè wêrt mer plóen, wêrt mer sëen ?
Wó soll ech d' leit zur sôt hèrkrëen ?"
'Só klôt zu Recken eng brâf frâ,
Matt trënen an dem drëwen â.

,,Lôszt mamm", sêt hîren élste jong,
,,Lôszt muorge méch nô Rolléng gôn,
De wê as gutt, ganz sé méng schong,
Dem ëm wéll éch onst lêt dô klôn.
An onsen ëm wêrt séch nét zëen,
Fîr ons dât bés-chen frûcht ze sëen;
Ech sén erém matt gudder zeit,
Dë rês, dë as jo nét ze weit".

Mei gudde jong wôr muorgens frë,
Nach îr der dâch grôt, an der wèr,
Gêt fun der mamm matt hèrzewë,
Mâ dach zum ëm, duor gêt e gèr.
En zët dûrch bésch, a felt, a wîsen,
Dem wê nô, dên em d' mamm gewisen,
E ként dann och zu Rolléng un,
Fîr bei dem ëm ufrô ze dun.

De jong, dê klôt der mimm, dem ëm,
Dasz hîre papp gestuorwe wîr,
A wuofer hèn nô Rolléng quëm.
De bauer rompelt d' deischter stîr,
E sêt en hett ze fill ze plóen,
A sonndes miszten d' pêrt dach róen,
A wann séng sôt am buodem lëch,
Miszt hèn dach drîwer matt der ëch.

Séng mimm, dë sêt: ,,Sî déngent gêr,
Dô wîr dach wuol kên zweiwel drun,
Wann némmen dât schlammt pêrt nét wêr,
Dât sî am stall dô stôen hun.
Zu Recken", sêt se, ,,sén déck bauern,
Op da fun dênen kê bedauern?"
De jong, dê kreischt, gêt sénges wês
Matt schwèrem hèrzen hêm op d' rês.

Bâl klôt e séch sein êgent lêt,
Da klôt en ét de steng a bêm,
A wât séng ârem mamm wuol sët,
Wann hèn den owent 'rém dohêm.
,,Wât fêlt, mei jong, wuofîr dein trauern ?
Wât huos du klengen ze bedauern ?"
'Só rèt de jong e wîchtel un,
A frêt, wât hè ként fîr en dun ?

De jong dê kreischt : ,,Mei papp as dót,
Hu pêrt an ochs dernô ferluor,
Méng mamm, dë as a grószer nót,
A sîwe kanner huot se guor.
A wë nu plóen, wë nu sëen ?
Et fêlt ons pêrt an ochs zum zëen,
Fum ëm, dô hât éch héll'f erwârt,
Mâ 't schéngt, sein hèrz as stengenhârt."

De wîchtelchen, dên trëscht dât kant,
E mécht em frésche, gudde mutt,
Fersprécht em all hîrt âkerlant,
Ze plóen, sëen, an dât gutt.
Dach miszt de jong fîr d' sômfrûcht suorgen,
Am wîchtelchen de pló och bréngen,
Mâ dât helt hèn dem jong nach fîr,
E schuodë wîr sei lón derfîr.

De jong lêft hêm a foller frêt,
En zèlt, wat ëm a mimm gesôt,
Wë hèn dem wîchtelchen hîrt lêt,
Hîr nót an alles hett geklôt.
Fum wîchtel, dô wir héll'f ze krëen,
E gëf e plóen, gëf e sëen !
Mâ d' sômfrûcht miszt gelîwert gin,
An op der mârk e schuodë sin.

A rîchtech ! d' wîchtelcher si komm,
Geplót, an nét gestréppt, góf d' lant,
Hîr fûre wôre rîcht, nét kromm,
Sî hu gesët matt sich'rer hant.
An d' ëgen hun se gutt ferstânen,
Em d' duorf op den drei gewânen,
Konnt dîr kê prop'rert lant gesinn,
Eng zêchen, datt se d' sâch ferstinn.

Ir nach am duorf den huon gekrët,
Wôr all dë ârbecht scho' gemâcht,
An d' lant, dât wôr geplót, gesët,
An hîre schuodë hât geschmâcht.
Mâ wë der dâch ufóng ze grôen,
Dû wôr ét zeit fìr hêm ze gôen,
A well se midd si', gin s' an d' ró
An di bis owents d' âen zó.

Frë muorgens, dasz den dâ nach fellt,
Dû spréngt mei jong schon aus dem haus,
Ze kucken, op der mamm hîrt felt
Geplót, gesët, geëcht, a wë !
De jong, dê staunt, traut kaum den âen,
Dasz d' wîchtelcher dât konnte mâen,
'Só guor sei sâk, dê wôr gefâlt,
An d' schuor gebotzt, dasz ét gestrâlt.

An d' wittfrâ krût dë schënste frûcht,
Dë dîr matt âe konnt gesinn,
A góng e wèder dûrech d' lûcht,
'T zët émmer lânscht dât stéck dohin.
A wë se d' frûcht am hèrscht gebonnen,
Dû huot all ménsche séch entsonnen,
Et wôr dë allerschënst fum bann
An dasz se schwëer, weiszt de wann.

## SCHENDELS.

### IV.

Den hêrr fum schlasz zó Schéndels gêt
Op d' juocht zum zeitferdreiwen,
Fu sénger frâ as hè beglêt,
Dë nét dohêm wollt bleiwen.
An Eberhârt, sein ênzecht kant,
Dê musz dann och mattgôen ;
Bâl hât séng mamm e bei der hant,
Bâl huot s' ene gedrôen.

Den hêrr, dê blëszt an d' huor : Trarâ,
A schlët séch dûrech d' hecken,
Den Eberhârt, dê sêt : „Mama,
Hei kanns d' an d' grâs déch strecken,
Hei sé fill blummen rót a weisz,
Lôsz méch eng streiszchen mâchen,
Ech plécken d' róse fum dem reis,
Kuck, wât se fréntlech lâchen".

Der schlaszfrâ, dêr gefellt dë rêt
Fun hîrem lèwe sînchen ;
Sî sétzt séch an de kille schèt
A kuckt nôm kîrechhînchen.
Kuckt wë dë bauren, dë um pló,
Séch rackren a séch plôen,
A lauschtert dann dem guckuck zó,
Wât dên er wuol ze sôen.

De sînchen foller loscht a frêt,
Gêt blimmelcher séch plécken,
Dach góf en dêrs, a bâl, ferlêt,
A fenkt séch peiperlécken.
E schmuolweschwanz, dem rennt e nô,
Fun enger blumm zur âner,
Bâl wâr en hei, bâl wôr en dô,
Wë d' bâch fu Wîs nô Gâner.

Der mamm, dèr fâlen d' âen zó
A sî fenkt un ze schlôfen ;
Sì schlëft eng zeit a gudder ró
An drêmt fu grósze grôfen.
Den hêrr jêt weit am dëwe bésch
Nô hirschen a nô rëen ;
Séng honn, dë billen hell a frésch
Fir d' wélt nôm hêrr ze drëen.

De jong, dê krût de peiperléck
E krût e nét ze fenken ;
De peiperléck e wôr ze fléck,
E wollt mam jong blós zenken.
Op êmôl wôr de schmuolweschwanz,
An enger heck ferschwonnen,
De jong stóng op em fèlzekranz
En hett séch bâl entsonnen.

E rifft séng mamm, e rifft sei papp,
Et fâle batter trënen ;
E rifft, e kreischt e gudde strapp,
E kreischt as wë d' madlënen.
,,Wât as mei jong, wât as geschitt ?"
Frôt dû e klenge mennchen,
,,Bas du ferluor ? bas du fleicht mitt ?
Géf mir, mei jong, déng hennchen."

Den Eberhârt, dên hélt dë hant,
De mennche mécht em fëschten ;
Dem wìchtel as de wê bekannt,
E sicht de jong ze trëschten.
E lêt en îwer stên a stack,
Duor, wó séch d' fèlze spâlen ;
Den Eberhârt e fèrecht dack,
E miszt mam wìchtel fâlen.

Et góng e gëe pât erân.
Dê nach kê ménsch betruoden,
Duor schéngt keng sonn, kė mont duordrân,
Sì muszten séch oft bruoden.
De pât wôr muonchmôl guor ze schmuol
An henkt un hëge wennen;
D' gefôren wôren óne zuol,
Dë hei guor nét ze nennen.

Si komme glécklech an den dall
Nô allen dè gefôren,
Et huot dem jong dô gutt gefall,
Well dô fill blumme wôren.
E pléckt séch blumme fillerlê
Fer séch eng strausz ze mâchen;
E sétzt séch énner dë hëch lê
A fenkt 'rém un ze lâchen.

Wë d' schlaszfrâ dû fum schlôf erwâcht,
Nô enger hâlwer sténnchen,
Huot sì séch schnell op d' bè gemâcht
A kuckt nô hîrem kénnchen.
Sì rifft de jong matt heller st·mm
An treischer an an hecken,
De jong, dên entwért nét erém,
Sì hëert d' êchô zecken.

A grósz a grëszer gét hîr nót,
An d' èdelfrâ foll schrecken,
Sì fèrcht den Eberhârt wìr dót
A lëch an donklen hecken.
,,Eng fèlz erân as hè gefall",
Só fenkt se un ze jëmern;
,,E leit, o Gott, am dëwen dall,
Dô leit mei jong ze wëmern".

A wîr zó Schéndels d' schlasz a brant,
A brennt un allen ecken,
Da wîr dë mamm nét më gerannt,
Wë fîr hîrt kant z' entdecken.
Sî lêft bis an den dëwe gront
Bis énner d' fèlzerîsen,
Dô huot se hîrt hèrzblèdche font,
Et sótzt dô an de wîsen.

Fort wôr hîr angscht, fort hîre schmèrz,
D' frêt lîcht aus hîren âen,
Sî dréckt de lèwe jong un d' hèrz,
Woszt nét fu gléck wât mâen.
De jong ferzèlt, wât him geschitt,
A wèn en hèr geféert.
,,Dô mamm, wó dîr dât lach gesitt,
Dô as en âgekëert."

Op d' knëe wêrft séch d' schlaszfrâ duor,
Fer hîrem Gott ze danken ;
Op hîre knëen dêt s' e schwuor
Am fîrsâz nét ze wanken,
Dasz sî, wann si zó lèwe blëf,
Hëch op de fèlzestîren
Eng schë kapellche baue gëf,
Wann ên séch sollt ferîren.

An d' schlaszfrâ huot d' kapell gebaut,
Wë sî d' gelübt gedôen ;
An op der fèlz, kénn dîr nach haut
D' kapell gesinn dô stôen.
Dûrch d' fèlze gêt e kreizwê op,
Mâ d' wicht'le sé ferschwonnen ;
E gêt bis duor op d' fèlzekopp,
Wó d' schlaszfrâ séch entsonnen.

# ENG COURAGEERT FRA.

Dem folgende gedîcht leit eng wóer begêbenhêt zó gront. Nô engem contract zwéschen den Sioux (l. Sûss), engem bësen indianerstâm a Minnesota an de Fereinigte Stâten, sollten d' Sioux hîr hélfsgelder a golt krëen. Spétzbuowen fun agenten behâlen d' golt a bezuolen 1862 d' indianer a popeiergelt. Dât wôr d' ursâch, dasz d' indianer krich ugefângen, geraft, gebrannt, gemuort an Neu Ulm, a Brown (l. Braun) County, gestîrmt hun. Schmîtze M'rei fun Dummeldéng, dêm d' indianer de mann, John Schmîtz, erschoss hâten, sósz an Erb's keller zó Neu Ulm bei der belêeronk fum 23. a 24. August wîrklech op dem polferfâsz an huot durch séng kaltbliddegkêt a sei mutt grószt ongléck ferhitt. Wîfill môl sé menner komm, dë gesôt hun, d' stât wîr ferluor, mâ Schmîtze M'rei wôr róech a weis. Lès nô: „Indianer Rache, oder die Schreckenstage von Neu Ulm im Jahre 1862", fun Alexander Berghold.

———0———

Wë gënt de Nôrt de Süd' gestridden
Zur zeit fun onsem bîrgerkrich,
Dû wôren d' indians[1] schlecht ze hidden,
Sî gówen dû ganz fèrchterlech.
Sî hâte polfer, blei a gelt
A flêsch, an decken a gezelt.

De róde mann hât schwëer klóen,
De Grósze Papp[2] hât golt fersprach,
Mâ him konnt hè sei lêt nét sôen,
Dasz d' blêchgesîcht ét âgestach.
A well de greenback[3] nét séng sâch,
Dû schwèrt en dót a muort a râch.

[1]) Indians, Indianer. — [2]) „Grósze Papp" nennen d' indianer de président fun de Fereinigte Stâten. — [3]) Greenback, l. grînbeck, amérikanesch popeiergelt.

Dë weisz, dë hun alt mónkeln hëeren,
Dasz Sioux[1] eng deiw'lerei am schélt,
Dasz d' Krë, dë kleng,[2] e krich wéllt fëeren
An nét op d' juocht géng nô dem wélt.
Dât góng èch all fu mont zu mont,
Mâ nîrges huot ét glâwe font.

Dach hâten Sioux de rôt gehâlen,
Den tomahawk[3] eraus gewullt,
A fîr dë weisz ze îwerfâlen,
Wôr pelz a bett schon opgerullt,
Sî hâten séch och ugestrach,
Dasz sî dem deiwel selwer glach.

Dû fóng a muorden an e brennen
Am schëne Minnesota un,
A wèn nach bên hât góng un d' rennen,
Sei lèwen, dât hóng of derfun.
Wë muonchen huot den dót dô font,
Dê nét zur zeit entlâfe konnt.

Nuots wôr den himmel foller feier
Em d' stât Neu Ulm ronderém,
Geheilt, gejaut hun d' onggeheier,
Bâl hei geschosz, bâl dô erém.
A wôren d' heiser ugestach,
Sén d' indians fort dûrch d' grâs geschlach.

D' Neu Ulmer wôre foller angscht a schrecken,
Mâ d' kepp dë hun se nét ferluor,
Et gêt keng rèt fum waffestrecken,
Sî hâle brâf hîr broschten duor.
Hîr schanzen hun se schnell gebaut,
Op Gott an hîre mutt fertraut.

Matt hîre kanner sószen d' frâen
A kellern an der bânger nót,
Zwâr kont keng kugel sî erzâen,
Dach hâten s' angscht fîr schân an dót.
Eng hu gekrasch, eng hu gebèt,
Eng hun de kanner zógerèt.

---

[1] En indianerstâm. — [2] Kleng Krë (engl. Little Crow), nuom fum indianerchef. — [3] Tomahawk (l. tômahôk) krichsbeilen.

A sollt dât onggléck fleicht geschëen,
Dasz d' stât am stûrm erûwert gëf,
Nét frâ, nét kanner sollt se krëen
Dë Krë matt hîre róden dëf.
An engem keller bei der gâsz
Dô stóng fîr d' nót e polferfâsz.

A' Schmîtze M'rei fun Dummeldéngen,
Dât setzt séch róech op dë tonn,
Hatt wollt dât polferfâsz bedéngen
Als schotz a schîrm gënt d' rót honn.
Dûrch sî hât d' M'rei sei mann ferluor
An duorfîr hât ét râch geschwuor.

,,Du Marë! hëer d' indians heilen,
O hëer dach hîrt krichsgebréll,
Wë sî bâl heihin, dôhin eilen,
Et sin dach schrecklech leit, dë wéll".
Dât sêt eng nôpesch zum Marei
A lêt a scheit zóm feier bei.

,,Geseis de Marë d' scheier brennen,
Dë hun se 'lô grât ugestach,
A wë se schnell derfunne rennen",
'Só rifft eng frâ beim kellerlach.
,,Du Kett", sêt M'rei, ,,hâl d' feier un,
Du huos jô soss dach neischt ze dun".

,,Lânscht d' turnhall jôn s' op hîren hengschten,
O Gott! o Gott! bâl sin se hei",
Rifft eng jong frâ an hîren engschten:
,,Huol dach e brant, *go 'head*[1] Marei!"
,,'T as nach ze frë", sêt d' M'rei a ró,
,,Mâch du de kellerluoden zó."

Dû quóm ên d' gâsz era' sór'n a wëmmern
Ferwonnt a foller schmotz a blutt,
Dên hëert s' am keller bède, jëmmern,
E mécht en och kê grósze mutt.
,,Mîr kommen se", rifft en, ,,'t as keng frô,
Mîr kommen d' indians all ernô."

---

[1] Go ahead, engl.: mâch fîrun.

,,O Lord![1] o Gott! wât as ze mâchen?
O Marë, stèch dât fesz-chen un".
Mâ Schmîtze M'rei fenkt un ze lâchen,
Obschon ét him nét grât êndun,
A sêt: ,,Ech wéll se dach gesinn,
Ir mîr matt damp zum himmel gin".

An zó de fille grósze schrecken
Quóm nach eng deischter nuocht derzó,
Mâ fìru gêt op allen ecken
D' gefècht, mer kennt keng rascht a ró.
A wann s' och all de mutt ferluor,
Fun Dummeldéngen d' M'rei helt duor.

Dû hëren s' e reiter rennen,
Kaum dasz senen dûrch d' nuocht gesinn,
En indian wollten eng erkennen
A lânge schon nôm feier hin.
Mâ Schmîtze M'rei wôr më gescheit
A sêt: ,,Dât huot nach zeit, dir leit".

'T góf hallef nuocht a nach hât d' streiden,
Nach hât d' gefècht kên enn erêcht,
A' grëszer gówen d' angscht an d' leiden,
Dë muonechem sein hôer geblêcht;
Mâ Schmîtze M'rei wôr nét ferzôt,
Et huot getrëscht matt guddem rôt.

,,Jë, schnell M'rei d' indianer kommen",
Jeitzt an der angscht ên op der gâsz.
,,Morbleu"! sêt Schmîtze M'rei matt brommen,
Gesinn musz éch se hei um fâsz;
Et as nach plenty[2] zeit derfîr,
Wann sî douowen an der dîr".

Dach entlech fenkt ét un ze grôen,
An d' Sonn dë gêt am Osten op,
Dû hëren s' op der gasz ê sôen:
,,Dohannen, dô kémt héll'f erop;
Zó onsem hêl an onsem gléck,
Sén sî den deiwelen nun am réck".

---

1) Lord, engl.: Hêrr (Gott). — 2) Plenty, engl.: genuch.

A nach wôr d' muorden nét gedôen,
Dë Krë huot séch nét gèr ergin,
Sî kennt kê fèrchten, kennt kên zôen,
Sî mengt, sî miszt nach mêschter gin.
Mâ nô a nô góf d' schësze schwâch,
De feind hât séch derdûrch gemâch.

,,Dîr leit'', sét d' M'rei ,,sétzt èch op d' knëen,
Mîr wéllen danke fîr onst gléck,
'T 'as sonndéch haut an d' indians zëen,
Ons leit, dë schlôen se zeréck ;
Ech drôen d' polferfâsz eraus,
D' gefôr, dë denken éch, as aus''.

# BRAF MEDERCHER.

Dât folgent gedîcht berót op enger wôrer dôt. Am krich fun 1812, dên Englant gënt d' Fereinecht Stâten geféert huot, haten d' féscherdèrfer un de küsten fun Nei Englant fill fun den englesche kreizer ze leiden. En owent am Séptember sósz Rebecca Bates (l. Bêts), e mêdchen fun 18 jôer, an der stuff an huot genët. Séng schwester Abigail fu 14 jôer an hîr mamm sósze bei er. Simon Bates, de pap, wôr fort um lîchttûr fer dên ze fersinn. De rescht ferzèlt d' geschicht.

—0—

'T wôr am Séptember, ausgangs summer,
Wann d' schmuolwe weider zëen,
Dû sósz frâ Bates an hîrer kummer,
A lëert d' dèchter nëen.

Bâl góf matt désem ugefângen,
Bâl d' rèt fun dêm geféert,
De papp, dê wôr nôm lîchtûr gângen
A nach nét hêm gekëert.

,,O mamm", sét d' Abigail, ,,wât ménschen
Sén d' rótreck, bës an uorech,
Ech mècht se dëf an d' mèr ferwénschen,
Mîr wîren dann aus nót a suorech."

,,Du dârfs nét bëse bëses gonnen,
Nach nét 'môl bëses sôen",
Sêt zó der duochter d' mamm besonnen,
,,Lôsz déch keng angscht ugôen".

,,O mamm, dîr wészt dach wât se mân,
Wann d' rótreck heierémme fuoren,
Sî sìchen d' schéffer ze erzâen,
Fîr s' an de gront ze buoren."

,,A wîfill hun se ârem féscher,
Ferwonnt, ermuort, gehângen?
Wë oft se mîr bei nuocht an d' béscher,
Sonst hetten s' ons gefângen".

,,A wann se hei um lant 'rém jôen,
Sî stèlen, râwen, brennen,
Hu fun dem schlechten, d' schlechst gedôen,
Ech brauch ét nét ze nennen".

,,Frôt dir emôl dë arem frâen,
Kuckt dach emôl dë wêsekanner,
A wann dë sôen, wât se mâen,
Da sidder bâl derhanner".

,,Gestuol hun d' dëf ons d' eppel, d' bîren,
De schëne bless entfëert,
Am haus zerschlôen d' fénstern, d' dîren,
An d' bîbel rujenëert."

,,Sî hun", sêt d' mamm, ,,fill lêts gedôen,
'T brauch kên dodrun ze zweiweln,
Dach duorfer dârf kê fluch ergôen,
'Well d' fluchen dât din deiweln".

,,De Lord, hè wêrt se schon erzâen,
Fìr dât, wât sî gedôen,
Huot nét Decatur sî ferhâen ?
Nét Bainbridge[1] sî geschlôen ?"

,,Lôszt sî nach êmôl an den hâfen",
Sèt Rebecca", ,,hèr kommen ;
Ech wêrt se bâl eraus draus schâfen,
A wann s' och fluche, brommen".

---

'T gét spët a spëder, d' golde sonnestrâlen
Gi lâng a lenger, d' hétzt fum dâch lëszt nô,
Um ûwersand dô krénkele, kreislen d' wâlen,
Mâ soss leit d' mêr ganz majestëtesch dô,
Bis duor, wó d' firmament an d' së musz fâlen.

,,Stë op Rebecca, schnell a gë an d' kichen",
Sêt d' mamm zur duochter, ,,mâch ons të,
Huol drëche reiser, hèr komm d' kuole sichen,
Schnell huos de feier, schnell an óne më,
Lê ém de kessel etlech spën fu bichen".

,,Du Abigail, du gês den désch ons decken,
Setz tâsen drop an telleren matt gebrôde fésch,
Schneits d' brót, bréngs botter, kës a wecken,
Setz alles drop, wât nëdech op dem désch,
Lósz d' kâtzen nét u râm a méllech lecken".

De kessel simmert, d' feier as um brennen,
Den désch as schnell gedeckt, an d' Abigail,
Et kuckt dûrch d' fénster fìr e schéff z' erkennen,
E schéff matt folle sêgeln, dât an eil
Nô Scituate[2] an den hâfen sicht ze rennen.

,,O Gott, o Gott ! Rebecca komm hèr kucken,
Et as d' Lahogue,[3] dë an den hâfe ként,
Gewész dât sén hìr mâschten, sêgeln, lucken.
De papp as fort, wât mâche mìr nun hént,
Wann d' rótreck hei an déser gëgent spucken ?"

---

[1] Decatur & Bainbridge, zwën amérikanescher schéfscaptain.—
[2] Nuom fum hâfen. — [3] Nuom fum schéff.

,,O Lord", jeitzt d' mamm, a soll zesummefâlen,
,,Wât an der welt nu mâchen a nun din ?
De papp am tûr fir d' feier unzehâlen,
Mîr hei eleng, wuor solle mir nun hin ?
An d' béscher matt de leschte sonnestrâlen ?"

,,Nu fort dîr mêdercher, lâft fort a sëer,
Láft an de bésch ant d' hecken, an d' getreisch !"
Rifft d' mamm matt engem hèrzen zennerschwëer.
Ech bleiwen hei bei allem dem gedeisch,
Bis matt dem stèlen d' rótreck op der këer".

,,Ech wêsz", sêt d' Rebecca, ,,ét besser unzefenken
Mîr jôen d' rótreck an e schrecken drân,
Dasz sî séch óne lâng a fill bedenken,
Schnell aus dem hâfen, fun de küste mân
An ons kên hôer op dem kapp më krenken."

,,Mîr hu jo d' tromm fun der miliz hei henken,
An d' quërpeif leit dô uowen op dem brèt,
Huol d' peif, du schwester, d' tromm wéll éch unhenken,
De Yankee doodle,[1] dât as d' sprôch, dë mîr hei rèt",
Sêt d' Rebecca ; ,,dên dâch soll e gedenken."

Hîr mamm, dë muszt trotz allen engschte lâchen,
Mâ d' mêdercher, dë stëren séch nét drun,
An hîrem plang konnt kên se reiles mâchen,
Matt peif an tromm sén sî dûrch d' kuor gezun,
Dasz d' déckste strénk zó bëde seite krâchen.



De rang ta plang, de rang ta plang !
Deridel detidel detîtì !
Dë mêdercher trommen a peifen,
An d' englenner mussen 't begreifen,
Sî fuoren erém zréck matt den âchen,
Sî klammen ewë kâzen op d' schéff erop,
A setzen dêr sêgeln nach fill më op,
Fir séch aus dem hâfen ze mâchen.

[1] Amérikanescht nationallitt, l. Yankî Dûdel.

De rang ta plang, de rang ta plang!
Deridel detidel detîtî!
Dë mêdercher peifen an trommen,
As gëwen der dausende kommen,
D' matrósen, dë lichen den anker,
Sî drëen de wellbâm, bis dasz e krâcht,
Schnell huot séch d' Lahogue aus dem stéps gemâcht,
De cäpten, dê krank wôr, gét kranker.

De rang ta plang, de rang ta plang!
Deridel detidel detîtî!
Dë mêdercher trommen a peifen,
Wë sî op d' hêmecht zóstreifen,
Dem cäpte wôr neischt më ze brôden,
'T wôr och de matrósen nét grât êndun,
Sî krûte kên hénkel an och kên hunn,
De piffeche strêch wôr gerôden.



# DEN ALE SCHMIT.

Wann dìr zó Echternach kaméss
Beim Contingent muszt knâen,
Huddîr mam âle Schmit gewész
Bekanntschâft misse mâen.
Dê caperôl mam grósze schnauz,
Dât wôr e sénnerleche kauz.

De Schmit, dên hât zur belscher zeit,
Den déngscht zó pêrt gelëert,
Zó Ettelbréck séch fill geheit
An d' bauren execëert.
A sósz hè selwer op dem pêrt,
Da wôr kê stolzer op der êrt.

Mâ wë s' em Schmit sei pêrt geholt,
De fochs matt bronge strummen,
Dû hett de Schmit gèr stèrwe wollt,
E sôt e miszt séch schummen,
Zó fósz dô lëf jô kâz an hont
An dë zó Frankfert fun dem bont.

De Schmit huot gèr en huor gepétzt
Fu quetschen oder bîren,
A wôr ét gutt, hun d' â' geblétzt,
As wann ét stère wîren.
An hât den âlen eng um bôk,
Reiszt hèn èch schnôken îwer schnôk.

De Schmit, dên hât fill gudder frénn
Hei énnen an douowen,
Zént Gâbriel an zént Pëter sén
Berêt de Schmit ze luowen.
'Só huot den âle kauz gesôt,
Wann ên emôl dernô gefrôt.

Zént Pëter zët, sêt hèn, all nuocht
Op d' wuocht bei d' himmelsdîren,
Den âle Schmit, dê gét gutt uocht,
Dasz d' stère nét ferîren ;
E rollt den donner, mécht de want
A jêt de stûrem îwer d' lant.

Den déngscht am himmel as nét lìcht
E kannerspill ze nennen ;
Wât gëf en onhêl ugerîcht,
Gëf nét de Schmit e kennen.
A wann de Schmit recht flénk a brâf,
Kritt hèn eng aus dem himmelsschâf.

,,*Wie reiten*", séngt den âle Schmit,
,,*Soldaten in den Himmel* ?"
A fìrt da fort a séngem litt :
,,*Auf einem weiszen Schimmel*,
*So reiten die Soldaten in den Himmel*".
Ech reiden och op engem drân,
Méch soll dê schwârzen nét erzân.

De Schmit, dê sósz bei séngem bett,
E schëne, frëe muorgen :
,,Wann éch elô en quetschen hett,
Dë brëch mer all méng suorgen.
Ech hun am himmel hént gesinn,
Datt éch nét lang më matt hei gin".

,,Wât fêlt da Schmit", sêt den zergeant,
,,Siddîr nét ausgeridden ?
Siddîr am himmel ugerannt,
Hun sî matt èch gestridden ?
Hént hudder d' sâch grât gutt gemâcht,
Kuckt dach wë schën ons d' sonn haut lâcht".

,,Och nên zergeant, ét as nét dât,
Ech musz èch d' wórecht sôen,
Hént hun éch op dem schwârze blât
Mei nuom gesinn drop stôen.
Zént Gabriel huot se all gewéscht,
Mâ méch, méch lëszt en op der léscht".

„Wë lang éch dô nach stôe soll,
Dât mècht éch dach gèr wéssen.
Zént Gabriel huot der fill geholl,
Méch kénnt e wuol ferquéssen.
A wann dann alles neischt më notzt,
Da gét de schimmel fei gebotzt".

„Zergeant, haut gêt den âle Schmit,
Fum décke sû eng pétzen.
Wè wêsz, wë oft mer nach eng kritt,
Bis éch zó pêrt musz sétzen".
Den âle henkt de sâbel un
An as zur puort eraus gezun.

Den âner muorge konnt de Schmit
Um schémmel fei stolsëeren,
Fum ôberst hât en uorder kritt
Sei pêrt eraus ze fëeren.
Dem Schmit gefellt de schémmel gutt,
Dê foller feier, foller mutt.

De Schmit dê fìrt lânscht Sauer ân,
Nô Stênem wollte reiden,
Dô muszten dann och méttech mân
Bei gutt bekannte leiden.
En drénkt eng drépp, észt kês a brót,
Sei pêrtként hêm, de Schmit wôr dót.

Wë dû de Schmit begruowe wôr,
A wë en an dem himmel,
Dû sangen sì beim ganze corps :
„*Auf einem weiszen Schimmel,*
*So reiten die Soldaten in den Himmel*".
Zént Gabriel hât de Schmit gewéscht,
E stóng nun nét më op der léscht.



# ENG SECHEN AUS DER NORMANDIE.



Wë onser Hêrr op êrden hei gewandelt,
E ménsch as wë mîr âner ménsche wôr,
Zént Pëter op dem mêr a stîrem a gefôr
Haut fésch gefângen, muor dermatt gehandelt,
Góng hèn emôl, as wë ons all bekannt,
Matt Pëtrus a Gehânes aus op d' lant.
Den dâch wôr wârm, d' sonn dë brennt, der Hêrr bleift stôen,
E wéscht de schwêsz fîr Pëtrus eppes neis ze sôen.
,,Zént Pëter", sêt en, ,,'t as keng flaut,
Haut krisd'e mêdchen fîr déng braut".
,,O Hêrr, dei wéll geschë, wann éch bestuot soll gin,
Soll d' mêdchen, dât ons d' ëscht begënt, méng braut och sin".
Nét weit fum nechsten duorf
Ként ént matt engem kuorf.
'T wôr lâng a gâkech,
Erschrecklech môer,
Matt róden hôer.
An hallef plâkech.
Zént Pëter bêt den Hêrr em d' nechst ze gin,
En denkt, dât miszt dach eppes proprer sin.
Den Hêrr, dê wénkt, dasz hèn zefridden as,
Sî trappen allen drei op d' duoref las.
Sî gónge luos e gëen hîwel ân,
Dû quóm en ânert frâménsch en ant d' ân.
'T wôr dreckech, blatzech,
Ekelech, katzech,
Bârfósz, bârbeng,
Matt knetzeln am hôer,

Seit sîwe jôer,
An dë nét kleng.
Zént Pëter krût e grushelen, schuddern,
Fun all de knetzeln, dë dô kluddern.
,,O Hêrr!" sêt hèn, ,,lôsz mìr dât drétt zókommen,
Ech wêrt gewész nét weider knótere, brommen.
Den Hêrr, dê wénkt, zént Pëter, dèn as fró,
E fószt zefridde matt op d' duoref zó.
Mâ scho beim ëschten haus,
Dôként en âlt eraus.
'T wôr lèdergêl,
An hallef schêl,
Nét ronn a mockelech,
Mâ kromm gebockelech,
E lauter knoche wôren d' henn,
Am monn dô fêlen d' zenn.
,,Dât musz de huolen", sêt der Hêrr,
,,Mâ hâl ét gutt an hèf et gêr.
Dât matt dêm engen â,
Dât gét nach haut déng frâ".
Zént Pëter gét der braut séng hant,
Sì rêse weider ìwer d' lant.
An enger schmétt dô këren s' ân,
Fìr dô hìr méttesrascht ze mân.
De schmatt e blëszt e mechtecht feier un,
En hât nach haut der ârbecht fill ze dun.
Séng mamm, dë grô an âl,
Wèrmt séch beim feier well se kâl.
,,Lôszt méch emôl", sêt onser Hêrr, ,,probëren,
Ech kann de ballech an den hummer fëren".
De schmatt, dê wôr et wuol zefrîden,
Dasz onser Hêrr fìr hè sollt schmîden.
E stêt dann zréck, der Hêrr dêt schûrzfell un
Fìr séch am èrscht un d' ârbecht drun ze dun.
Kaum hât der Hêrr an d' henn gespaut,
Huot och zént Pëter scho gejaut,
Séng braut dë luoch am feier,
An d' kuole rondém bei er.
Der Hêrr gét séch un d' ballechzëen,
Fìr d' feier gutt a gânk ze krëen,
Hélt dann eng zâng a lêt dë âl
Duor op den amboss, ìr se kâl.

D' apostele muszten him zóschlôen,
Dô helleft kê knuotern a kê klôen.
Dem hellege Gehânes, dêm dóng ét lêt,
Zént Pèter schlët aus gellech frêt,
Dasz d' quónke blétzen
An d' fónke sprétzen.
Wë sî dë âl dû gutt geschmît,
Huot Pëtrus eng jong breitche krît.
De schmatt, dê fill fun séch gehâlen,
Dêm konnt dât schmîde nét gefâlen.
En duocht, ét wîr dach îwerall bekannt,
Dasz hèn de beschte schmatt am lant.
Mâ dach, e musz gestôen,
Dë drei, dë konnten och zóschlôen.
Wann dë, sêt hèn, aus âle frâen,
Schë propre, jonger mân,
Wuofîr soll éch dann dât nét kénnen ?
An óne lâng séch ze besénnen,
Zët hèn de ballech un,
Dasz quónke drém geflun.
En hélt séng mamm —a jupp,
Leit d' frâ am fei'r—a flupp
Dû lógen d' kuolen drém
A gèt de ballech 'rém.
Et dauert nét guor lâng,
Mei schmatt greift nô der zâng,
Mâ wë en d' mamm wollt huolen,
Wôr sì e képche kuolen.
De schmatt dê quóm an d' angscht, dasz nèt ze sôen,
Lëszt ballech, fei'r an amboss stôen,
E lêft zum duoref aus, d' apostelen ze erzâen,
E woszt neischt ânescht an der nót ze mâen.
E klôt dem Hêrr sei lêt, séng nót,
E sèt em, dasz séng mamm nun dót.
,,Hâs du se gêr ?"
Frêt onser Hêrr.
,,Gewész, gewész dîr hêrren,
Méng mamm, éch hât se gêren,
Et wôr dë beschte frâ am lant,
An ech, éch hun se nu ferbrannt !"
,,Gë hêm", sêt onser Hêrrgott, "gë a fritt,
'T as dénger mamm nach neischt geschitt".

De schmatt foll frêt a foller gléck,
Rennt spuorestréchs ant duoref zréck,
E fént séng mamm gesont a frésch,
Dohêm beim kaffë hannerm désch.
Dë zwëleft tâs, dë dêt se ân,
Fìr séch un d' dreizéngt drun ze mân.
Mâ op zént Pèter d' braut huot kritt,
Ech kann èch dât nét sôen ;
Wann dìr dûrch d' himmelsdîre gitt,
Da kénn der selwer frôen.



